10 Lamun eta kotak geus loba eusina, duitna
dikaluarkeun ku panitera karajaan jeung
Imam Agung, ditimbang terus dibungkusan.
11 Sanggeus jumlahna dicatet samistina
tuluy diserenkeun ka tukang-tukang digawe
di Bait Allah pikeun upah tukang kayu, tukang
ngadegkeun,
12 tukang batu, tukang meulahan batu,
dibeulikeun kai jeung batu pikeun uma-ome
jeung rupa-rupa deui ongkos anu tumali
jeung eta.
13 Jadi eta duit teh taya anu dipake keur
kaperluan nyieun barang-barang perak
kayaning cangkir perak, bokor, tarompet,
pakakas paranti ngurus lampu atawa
paparabotan emas perak lianna.
14 Kabeh dipake pikeun upah anu digarawe
jeung pikeun meuli bahan-bahan kaperluan
uma-ome.
15 Jalma-jalma anu dipasrahan ngurus
pagawean henteu kudu balitungan perkara
duit, lantaran kabeh jalujur beunang
dipercaya.
16 Tapi duit anu katarima tina kurban
ganti rugi jeung kurban dosa mah henteu
diasupkeun kana kotak, sabab eta mah
pikeun para imam.
17 Mangsa harita Hasael raja Siria tea
ngarurug ka Gat. Sanggeus Gat beunang,
karepna rek terus ngarurug ka Yerusalem.

[18] Ti dinya Yoas raja Yuda ngumpulkeun
barang-barang beunang nyucikeun Raja
Yosapat, Raja Yehoram, jeung Raja Ahasia,
anu dibaktikeun ka PANGERAN, dilengkepan
ku sakabeh emas kagunganana ku anjeun,
kitu deui emas ti gudang rajabrana Bait Allah
jeung karaton, tuluy dikintunkeun ka Hasael
raja Siria anu terus ngantunkeun Yerusalem.
[19] Carita Raja Yoas salian ti eta kaungel dina
Kitab Babad Raja-raja Yuda.
[20] (12:20-21) Hiji mangsa mantri-mantrina
sakait ngamusuh, sarta ahirna anjeunna
ditelasan ku dua mantrina anu ngaran
Yosakar bin Simat jeung Yosabad bin Somer.
Ditelasanana di hiji imah anu ayana di
wewengkon Yerusalem beulah wetan, sisi
jalan anu mudun ka Sila. Yoas dimakamkeun
di makam karajaan di Kota Daud. Amasia
putrana ngagentos jadi raja.
[21] (12:20)

# 13

[1] Yoahas putra Yehu jadi raja nagara
Israil dina taun kadua puluh tilu Raja
Yoas putra Ahasia ngarajaan nagara Yuda.
Calikna di Samaria, ngarajaanana tujuh belas
taun.
[2] Anjeunna oge cara Raja Yarobam anu
saheulaeunana, dosa ka PANGERAN sarta
mawa urang Israil kana dosa, henteu
euih-euih tina kalakuanana anu goreng.
[3] Ku sabab kitu PANGERAN bendu ka Israil,
nepi ka Israil ku Mantenna diantep sina teu

eureun-eureun diperangan jeung dielehkeun
ku Hasael ti Siria jeung Benhadad putrana.
4 Geus kitu Yoahas sasambat ka PANGERAN.
Panyambatna dimakbul, sabab PANGERAN
ningali kumaha kerasna urang Siria ngagencet
ka urang Israil.
5 Israil ku PANGERAN dipaparin hiji panulung
anu ngabebaskeun maranehna ti urang
Siria, nepi ka talengtrem deui cara ka
tukang-tukang.
6 Sanajan kitu maranehna masih keneh
bae marigawe dosa anu dimimitian ku Raja
Yarobam, tetep garoreng kalakuan. Arca Dewi
Asera oge aya keneh bae di Samaria.
7 Harita Yoahas geus teu kagunganeun balad
kuat, ngan kari serdadu kuda lima puluh
urang, sapuluh kareta, jeung salaksa serdadu
leumpang. Anu sejenna geus beak digempur
ku raja Siria nepi ka dileyekan kawas leutak.
8 Carita Raja Yoahas salian ti eta jeung hal
kagagahanana, kaungel dina Kitab Babad
Raja-raja Israil.
9 Sanggeus pupus dikurebkeun di Samaria,
Yoas putrana ngagentos jadi raja.
10 Yoas putra Yoahas mimiti jadi raja nagara
Israil dina taun katilu puluh tujuh Yoas
putra Ahasia ngasta nagara Yuda. Calikna di
Samaria, ngarajaanana genep belas taun.
11 Anjeunna ge nirca ti PANGERAN, niru
kalakuan Raja Yarobam anu nyered Israil
kana dosa.

12 Carita Yoas raja Israil jeung hal
kagagahanana waktu merangan Amasia raja
Yuda, kaungel dina Kitab Babad Raja-raja
Israil.
13 Sanggeus pupus dimakamkeun di makam
karajaan di Samaria, Yarobam II putrana
ngagentos jadi raja.
14 Hiji mangsa Elisa teu damang, beuki
lila beuki wales. Yoas raja Israil ngalayad,
sumping-sumping nangis sarta saurna, "Ama,
Ama! Ama teh nabi Israil anu digjaya."
15 Elisa sasauran, "Candak ka dieu gondewa
sareng jamparing." Sanggeus pamundutna
dicumponan,
16 anjeunna miwarang sangkan raja tarapti
pikeun ngalepas jamparing. Sanggeus tarapti,
Elisa numpangkeun panangan kana panangan
raja,
17 sarta miwarang muka jandela anu
nyanghareup ka lebah Siria. Sanggeus
jandela dibuka, Elisa marentah, "Lepas
jamparing!" Barang jamparing ngabelesat
tina panangan raja, Elisa ngalahir, "Jamparing
PANGERAN! Anu ku Mantenna dikersakeun
pikeun ngagempur Siria, sarta hidep bakal
unggul. Gempur urang Siria ku hidep di Apek,
tangtu eleh!"
18 Geus kitu Elisa marentah deui supaya
jamparing sejenna ku raja diteunggeulkeun
kana taneuh. Raja neunggeul taneuh ku

jamparing. Kakara meupeuh tilu kali geus
liren.
19 Elisa bendu, saurna ka raja, "Kuduna
hidep meupeuh teh nepi ka lima atawa genep
kali, tangtu urang Siria eleh ku hidep nepi
ka tumpurna. Ayeuna hidep ngan bakal bisa
ngelehkeun tilu kali."
20 Nepi kana pastina Elisa pupus, tuluy
dikurebkeun. Ari gorombolan urang Moab
geus biasa unggal taun sok ngaranjah ka
tanah Israil.
21 Sakali mangsa aya jalma-jalma anu
rek ngaruang mayit, tuluy narenjo eta
gorombolan daratang deui. Teu tata pasini
deui, mayit teh dikusrukkeun, keuna kana
makam Elisa, anu rek ngaruangna tingbalecir.
Ari mayit tea barang antel kana tulang taleng
Elisa, dak dumadak hirup deui tuluy cengkat.
22 Jaman dirajaan ku Yoahas, urang Israil
kacida dibalangsakkeunana ku Hasael raja
Siria.
23 Tapi PANGERAN nu sipat welas henteu
ngantep sangkan Israil tumpur. Malah
maparin pitulung, lantaran emut kana
jangji-Na ka Ibrahim, Ishak, jeung Yakub.
Mantenna henteu lali ka umat-Na.
24 Hasael raja Siria geus pupus, diganti ku
Benhadad putrana.
25 Benhadad dielehkeun ku Yoas putra
Yoahas raja Israil nepi ka tilu kali. Kota-kota

anu keur jaman Yoahas ramana karebut ku
Benhadad dibeunang-beunangkeun deui.

# 14

[1] Amasia putra Raja Yoas jadina raja
nagara Yuda dina taun kadua Yoas
putra Yoahas ngarajaan nagara Israil,
[2] dina yuswa dua puluh lima taun. Calikna
di Yerusalem, ngarajaanana dua puluh
salapan taun. Jenengan ibuna Yoadan, urang
Yerusalem keneh.
[3] Lampahna matak pikamanaheun
PANGERAN, ngan teu saperti Raja Daud
karuhunna. Anjeunna cara ramana bae,
[4] henteu ngagempur tempat-tempat
pangibadahan ka brahala; rahayat masih
keneh ngalurban jeung ngarukus di
tempat-tempat kitu.
[5] Sanggeus Amasia ngaraos yen
kakawasaanana geus nanceb, teu talangke
deui ngahukum paeh ponggawa-ponggawa
anu nelasan Raja Yoas ramana.
[6] Tapi henteu terus maehan ka anak-anakna,
sabab anjeunna tunduk kana timbalan
PANGERAN anu kaungel dina Hukum Musa,
yen: "Bapa teu meunang dihukum paeh ku
karana kajahatan anakna; anak teu meunang
dihukum paeh ku karana kajahatan bapana;
sing saha anu jahatna, eta anu kudu dihukum
paeh."
[7] Di Lebak Uyah Amasia numpes 10.000
serdadu urang Edom, ngarebut kota Sela,

sarta eta kota diganti ngaranna jadi Yoktel,
nepi ka kiwari.
8 Sanggeus kitu Amasia ngintun utusan ka
Yoas raja Israil, nangtang perang.
9 Tapi ku Raja Yoas diwaler kieu, "Sakali
mangsa di Pagunungan Libanon, tangkal
cucuk ngirim pamenta ka tangkal kiputri,
pokna, Anak awewe andika ku kula rek
dipenta keur pibojoeun anak kaula. Pareng
aya sato leuweung ngaliwat, tangkal cucuk
teh kaidek.
10 Beu Amasia, ulah kena-kena geus bisa
ngelehkeun urang Edom! Benerna geus
mashur mah enggeus masing jongjon di
imah. Keur naon ngusik-ngusik pibalaieun,
anu temahna andika jeung rahayat cilaka?"
11 Tapi ku Amasia teu didangu. Ku sabab
kitu Raja Yoas jengkar nyandak balad ka
wewengkon Yuda, teras merangan di Bet
Semes.
12 Balad Amasia eleh, prajuritna kalabur ka
saimah-imahna.
13 Amasia ku Yoas ditangkep jeung dicandak
ka Yerusalem. Sumping ka Yerusalem, Yoas
ngarugrugkeun kuta nagara ti semet Gapura
Epraim nepi ka Gapura Juru, panjangna
kira-kira dua ratus meter.
14 Emas perak anu kapendak ku Yoas
dicandak, kitu deui paparabotan Bait Allah
jeung rajabrana karaton kabeh dirampas,

dicandak mulih ka Samaria. Malah nyandak
sandera sababaraha urang.
15 Carita Yoas salian ti eta, kitu deui
kagagahanana waktu perang ngalawan
Amasia raja Yuda, kaungel dina Kitab Babad
Raja-raja Israil.
16 Sanggeus Yoas pupus jeung dikurebkeun
di makam karajaan di Samaria, Yarobam II
putrana ngagentos jadi raja.
17 Sanggeus Yoas raja Israil pupus, Amasia
raja Yuda masih keneh ngarajaan lima belas
taun.
18 Carita Raja Amasia salian ti eta kaungel
dina Kitab Babad Raja-raja Yuda.
19 Sanggeus kitu di Yerusalem aya anu sakait
rek nelasan Amasia. Amasia kabur ka Lakis.
Tapi ku musuhna diudag nepi ka beunang,
tuluy ditelasan di dinya.
20 Layonna dicandak kana kuda ka
Yerusalem, tuluy dimakamkeun di makam
karajaan di Kota Daud.
21 Ti dinya urang Yuda ngamakutaan putrana
anu yuswana genep belas taun, nya eta Usia,
dijadikeun raja.
22 Sanggeus ramana pupus, Usia hasil
ngarebut deui kota Elat jeung ngomean eta
kota.
23 Yarobam II putra Yoas jadi raja nagara
Israil dina taun kalima belas Amasia putra
Yoas ngarajaan nagara Yuda. Calikna di
Samaria, ngarajaanana opat puluh hiji taun.

24 Lampahna nirca ti PANGERAN, nurut
kana kajahatan Raja Yarobam bin Nebat
saheulaeunana, anu mawa Israil kana dosa.
25 Anjeunna meunangkeun deui sakabeh
wewengkon Israil, ti kalerna mimiti ti jalan
ka Hamat, ka kidulna nepi ka Laut Paeh,
tinekanan sakumaha jangji PANGERAN Allah
Israil anu diandikakeun ka abdi-Na, Nabi
Yunus bin Amitai ti Gat Heper.
26 Katingali ku PANGERAN yen urang Israil
kacida balangsakna turug-turug teu aya pisan
anu nulungan.
27 Ku Mantenna ditulungan ku jalan Raja
Yarobam II, sabab ngahukumna lain pikeun
salalawasna, lain supaya urang Israil tumpur
sama sakali.
28 Carita Raja Yarobam II salian ti eta,
hal kagagahanana dina perang, jeung hal
anjeunna mulangkeun Damsik jeung Hamat
jadi deui bawahan nagara Israil, kaungel dina
Kitab Babad Raja-raja Israil.
29 Anjeunna pupus, dimakamkeun di makam
karajaan di Samaria, sarta Jakaria putrana
ngagentos jadi raja.

**15** 1 Usia putra Amasia jadina raja nagara
Yuda dina taun kadua puluh tujuh
Yarobam II ngarajaan nagara Israil,
2 dina yuswa genep belas taun. Calikna
di Yerusalem, ngarajaanana lima puluh
dua taun. Jenengan ibuna Yekolya, urang
Yerusalem.

3 Lampah Usia pikamanaheun PANGERAN
cara ramana.
4 Tapi tempat-tempat ibadah ka brahala
ku anjeunna henteu digempur; jalma-jalma
masih keneh ngalurban jeung ngarukus di
tempat-tempat kitu.
5 Usia ku PANGERAN dikeunaan kasawat
lepra, nepi ka pupusna kasawatna henteu
leungit. Ku sabab kitu anjeunna mencilkeun
anjeun di bumi kagunganana, bebas tina
kawajiban anu jadi raja. Urusan nagara
dikawasakeun ka Yotam, putrana.
6 Carita Usia salian ti eta kaungel dina Kitab
Babad Raja-raja Yuda.
7 Sanggeus pupus sarta dikurebkeun di
makam karajaan di Kota Daud, Yotam putrana
ngagentos jadi raja.
8 Jakaria putra Raja Yarobam II mimiti jadina
raja nagara Israil dina taun katilu puluh
dalapan Usia ngarajaan nagara Yuda. Calikna
di Samaria sarta ngarajaanana genep bulan.
9 Lampahna cara raja-raja anu
saheulaeunana, nirca ti PANGERAN,
nurut kana lampah jahat Raja Yarobam bin
Nebat anu nyered Israil kana dosa.
10 Anjeunna ditelasan di Yiblam ku Salum bin
Yabes, anu geus ngajak sakait ka nu sejen.
Geus kitu Salum ngagentos anjeunna jadi
raja.
11 Carita Raja Jakaria salian ti eta, kaungel
dina Kitab Babad Raja-raja Israil.

12 Pangandika PANGERAN ka Raja Yehu anu
ungelna: "Anak incu maneh opat turunan
bakal jaradi raja Israil" geus tinekanan.
13 Salum bin Yabes mimiti jadina raja Israil
meneran taun katilu puluh salapan Usia
ngarajaan nagara Yuda. Calikna di Samaria,
ngarajaanana ngan sabulan.
14 Salum ditelasan ku Menahem bin Gadi
urang Tirsa, anu ngahaja datang ka Samaria.
Menahem ngaganti anjeunna jadi raja.
15 Carita Raja Salum salian ti eta jeung
hal sakongkolna, kaungel dina Kitab Babad
Raja-raja Israil.
16 Basa keur angkat ti Tirsa, Menahem
nempuh heula nagara Tipsah dumeh eta
nagara embungeun diajak biluk. Urang dinya
jeung sakurilingna diparaehan, nu keur
rareuneuh ge dibedelan beuteungna.
17 Menahem bin Gadi mimiti jadina raja
Israil meneran taun katilu puluh salapan Usia
ngarajaan nagara Yuda. Calikna di Samaria,
ngarajaanana sapuluh taun.
18 Lampahna nirca ti PANGERAN, satutup
umurna nuturkeun kanircaan Raja Yarobam
bin Nebat anu nyered Israil kana dosa.
19 Raja Tiglat Pileser ti nagara Asur ngarurug
ka Israil. Menahem ngahaturanan perak
38.000 kilo, bari mundut dibantu supaya bisa
tetep nyangking karajaan.
20 Menahem meunangna duit ti urang Israil
anu baleunghar, unggal jelema kudu mayar

lima puluh uang perak. Sanggeus dibaktian
duit, Raja Tiglat Pileser mulih ka nagarana.
21 Carita Menahem kaungel dina Kitab Babad
Raja-raja Israil.
22 Menahem pupus, dimakamkeun di makam
karuhunna, tuluy diganti ku Pekahia, putrana.
23 Pekahia bin Menahem mimiti jadina
raja Israil meneran taun kalima puluh Usia
ngarajaan nagara Yuda. Calikna di Samaria,
ngarajaanana dua taun.
24 Lampahna nirca ti PANGERAN, nuturkeun
kanircaan Raja Yarobam bin Nebat anu nyered
Israil kana dosa.
25 Pekahia ditelasan ku perwirana sorangan,
Pekah bin Remalya anu dibantu ku lima puluh
jelema urang Gilad. Ditelasanana di karaton
Samaria di benteng jero. Ti dinya Pekah
ngaganti jadi raja.
26 Carita Pekahia lian ti eta aya dina Kitab
Babad Raja-raja Israil.
27 Pekah bin Remalya mimiti jadina raja
Israil meneran taun kalima puluh dua Usia
ngarajaan nagara Yuda. Calikna di Samaria,
ngarajaanana dua puluh taun.
28 Lampahna nirca ti PANGERAN, nuturkeun
kanircaan Raja Yarobam bin Nebat anu nyered
Israil kana dosa.
29 Jaman Raja Pekah, kota-kota Iyon, Abel
Bet Maaka, Yanoah, Kedes jeung Hasor
katut wewengkon-wewengkon Gilad, Galilea
jeung Naptali, direbut ku Tiglat Pileser raja

Asur, jalma-jalmana dibawa ka Asur jaradi
boyongan.
30 Dina taun kadua puluh Yotam putra Usia
ngarajaan nagara Yuda, Raja Pekah ditelasan
ku Hosea bin Ela anu geus nyieun sakait. Ti
dinya Hosea bin Ela ngaganti jadi raja.
31 Carita Pekah salian ti eta kaungel dina
Kitab Babad Raja-raja Israil.
32 Yotam putra Usia mimiti jadina raja nagara
Yuda meneran taun kadua Pekah bin Remalya
ngarajaan nagara Israil,
33 dina yuswa dua puluh lima taun. Calikna di
Yerusalem, ngarajaanana genep belas taun.
Jenengan ibuna Yerusa binti Sadok.
34 Lampah anjeunna pikamanaheun
PANGERAN cara Usia ramana.
35 Tapi anjeunna henteu numpurkeun
tempat-tempat ibadah ka brahala; jalma-
jalma masih keneh ngalurban jeung ngarukus
di nu kitu. Gapura Bait Allah ku anjeunna
ditambah hiji deui, disebutna Gapura Kaler.
36 Carita hal Yotam salian ti eta kaungel dina
Kitab Babad Raja-raja Yuda.
37 Jaman Raja Yotam PANGERAN mimiti
ngadatangkeun Raja Resin ti Siria jeung Raja
Pekah ti Israil narajang ka nagara Yuda.
38 Sanggeus Yotam pupus sarta dikurebkeun
di makam karajaan di Kota Daud, digentos ku
Ahas, putrana.

16 [1] Ahas putra Yotam mimiti jadi raja
Yuda meneran taun katujuh belas
Pekah bin Remalya ngarajaan di Israil,
[2] dina yuswa dua puluh taun. Calikna di
Yerusalem, ngarajaanana genep belas taun.
Lampahna teu hade, teu cara lampah Raja
Daud karuhunna, malah midamel anu henteu
kamanah ku PANGERAN Allahna,
[3] nuturkeun kanircaan raja-raja Israil. Malah
meuncit putrana, diduruk disuguhkeun ka
arca brahala, lampah anu pikagirukeun cara
kalakuan bangsa-bangsa anu ku PANGERAN
geus diusiran basa urang Israil mimiti rek
arasup ka eta tanah.
[4] Ahas ngurban jeung ngukusna teh
di tempat-tempat ibadah ka brahala, di
puncak-puncak pasir jeung di handapeun
tangkal-tangkal anu ngarunggunuk.
[5] Hiji mangsa Raja Resin ti Siria jeung
Raja Pekah ti Israil narajang jeung ngepung
Yerusalem, tapi Ahas henteu bisa dielehkeun.
[6] (Sabot kitu kota Elat direbut deui ku raja
Edom, urang Yuda di dinya dibuburak. Ti
harita saterusna Elat dicaricingan deui ku
urang Edom.)
[7] Ti dinya Ahas ngutusan ka Raja Tiglat
Pileser di Asur, badaratna, "Sim kuring
sumeja pasrah sadaya-daya ka Sang Raja,
seja nyuhunkeun pitulung sarehna keur
diperangan ku raja Siria sareng raja Israil."

8 Utusanana dibahanan perak jeung emas
candak ti Bait Allah jeung ti kamar rajabrana
karaton, baktikeuneun ka raja di ditu.
9 Pamundut Ahas ku Tiglat Pileser ditarima,
bral eta raja jengkar nyandak balad ka
Damsik. Damsik karebut, Raja Resin tiwas,
rahayatna dicandak ka Kir jaradi boyongan.
10 Raja Ahas angkat ka Damsik seja
nepangan Raja Tiglat Pileser. Di Damsik
anjeunna ningali hiji altar tuluy diconto,
contona dikirimkeun ka Imam Uria.
11 Seug Uria nyieun altar ceples sakumaha
contona. Memeh Ahas sumping geus anggeus.
12 Sasumpingna ti Damsik tur altar geus
anggeus,
13 Ahas tuluy peupeuncitan terus diduruk
dina eta altar jeung kurban kadaharan,
altarna dikucuran ku getih sato kurban jeung
ku cianggur.
14 Ku sabab altar tambaga paranti ngurban
ka PANGERAN ayana teh di antara altar anyar
anu anjeunna jeung Bait Allah, eta altar ku
Ahas dipindahkeun ka beulah kalereun altar
anyar anu anjeunna.
15 Geus kitu anjeunna nimbalan ka Uria,
"Kurban beuleuman isuk, kurban kadaharan
sore, sakabeh kurban beuleuman jeung
kurban kadaharan sore, sakabeh kurban
beuleuman jeung kurban kadaharan ti raja
jeung jalma rea, kitu deui sakabeh kurban
inuman ti jalma rea, kudu dikurbankeunana

dina ieu altar kami anu gede. Sato-sato
kurban getihna kucurkeun kana eta. Ari altar
tambaga mah ngan pikeun kaperluan kami
bae, pikeun menta pituduh ti para arwah."
16 Sakumaha timbalan raja ku Uria
dilampahkeun.
17 Jeung deui Raja Ahas ngakatan bagian
papadatian tambaga paragi Bait Allah tea,
paso-pasona diangkat. Tatalagaanana ge
diangkat tina dua belas sasapian tambaga
anu mungguna, diteundeun dina dadampar
batu.
18 Jeung pikeun nyenangkeun panggalih raja
Asur, hateup anu ngauban singgasana raja di
jero Bait Allah ku Ahas dikakat, sarta lawang
anu ngawungkul pikeun raja lebet ka Bait
Allah ku anjeunna dibongkar.
19 Carita Raja Ahas salian ti eta aya dina
Kitab Babad Raja-raja Yuda.
20 Ahas pupus, dikurebkeun di makam
karajaan di Kota Daud, tuluy diganti ku Hiskia
putrana.

**17** 1 Hosea putra Ela jadi raja Israil
meneran taun kadua belas Raja Ahas
nyangking nagara Yuda. Calikna di Samaria,
ngarajaanana salapan taun.
2 Lampahna nirca ti PANGERAN, ngan
teu doraka teuing cara raja-raja Israil anu
heulaeunana.

3 Hiji mangsa diperangan ku Raja Salmaneser
ti nagara Asur. Anjeunna taluk, saban taun
mayar upeti.
4 Tapi dina hiji taun mundut tulung ka Raja
So ti Mesir, jeung teu mayar deui upeti ka
Asur. Kauninga ku Salmaneser tuluy dihukum,
dipanjara.
5 Geus kitu Salmaneser raja Asur narajang
Israil, ngepung Samaria. Sanggeus
ngepungna nepi ka taun katilu,
6 nya eta taun kasalapan pamarentahan
Hosea, Salmaneser ngarebut Samaria. Urang
Israil dibawa ka Asur jaradi boyongan.
Ditempatkeunana aya nu di Halah, aya nu
di Gosan sisi Walungan Habor, aya anu di
wewengkon Media.
7 Samaria nepi ka bisa karebut lantaran
urang Israil doraka, nyingkir ti PANGERAN
anu nginditkeun maranehna ti Mesir, ti raja di
dinya, ngabarakti ka aallahan
8 nurutan kabiasaan bangsa-bangsa anu ku
PANGERAN geus disingkahkeun ti eta tanah
basa urang Israil maju merangan maranehna.
Urang Israil ngalakonan adat istiadat anu
ditetepkeun ku raja-rajana.
9 Urang Israil ngalampahkeun hal-hal anu
henteu sapagodos jeung PANGERAN, Allahna.
Di mana-mana, ti desa anu pangleutikna nepi
ka kota anu panggedena, jalma-jalma teh
nyarieun tempat paranti nyembah ka dewa.

10 Di unggal puncak pasir, di unggal
handapeun tangkal anu ngarunggunuk,
nyarieun pilar-pilar pamujaan jeung arca-arca
Dewi Asera,
11 ngarukus dina altar-altar brahala, nurutan
kalakuan bangsa-bangsa anu ku PANGERAN
geus disingkahkeun ti dinya. Kalakuanana
matak pibendueun PANGERAN.
12 Larangan PANGERAN yen teu meunang
nyarembah ka arca-arca teh teu ditarurut.
13 Boh urang Israil boh urang Yuda, ku
PANGERAN geus dipepelingan ku jalan
utusan-utusan jeung nabi-nabi, saur-Na,
"Taringgalkeun kalakuan anu goreng,
lampahkeun timbalan-timbalan Kami anu
kaungel dina kitab Hukum anu ku Kami
geus diturunkeun ka karuhun-karuhun
maraneh, tur geus ditepikeun ka maraneh ku
utusan-utusan jeung nabi-nabi Kami."
14 Tapi teu narurut, barasangkal cara
karuhun-karuhunna, teu ngarandel ka
PANGERAN Allahna,
15 arembung ngalakonan parentah
Mantenna, arembung nekanan ikrar
para karuhunna ka Mantenna. Sagala
panggeuing teu aya anu didenge, anggur
ngabarakti ka arca-arca anu tanpa guna, anu
ngalantarankeun maranehna sorangan jadi
leungit pangaji, da narurutan adat kabiasaan
bangsa-bangsa anu di sakurilingeunana.

Digeuing supaya ulah nurutan adat kabiasaan
bangsa batur teh henteu ngagarugu.
16 Papakon ti PANGERAN Allahna dipiceun,
seug nyitak dua sasapian, disarembah,
nyieun arca-arca Dewi Asera, maruja ka
bentang-bentang, nyarembah ka Dewa Baal.
17 Jeung sok mareuncit anak sorangan
diduruk dikurbankeun ka aallahan umat
brahala; sok marenta pituduh ka tukang-
tukang torah jeung ka tukang-tukang
sihir. Teges geus ngajarual maneh migawe
kadorakaan, nyarieun kalakuan anu henteu
dipisuka sarta pibendueun PANGERAN.
18 Mana urang Israil teh ku Mantenna
kacida dibenduanana, disingkirkeun ti
payuneuna-Na, ngan kari kaom Yuda.
19 Tapi kaom Yuda ge saruana, teu
ngestokeun papakon-papakon PANGERAN
Allahna, ngestona kana papakon beunang
nyieun urang Israil.
20 Temahna sakabeh turunan Israil ku
Mantenna dibalangsakkeun, diselehkeun
ka musuh-musuhna anu barengis,
panganggeusanana disingkirkeun pisan ti
payuneuna-Na.
21 Ti sanggeus Israil ku PANGERAN
dipisahkeun ti Yuda sarta dirajaan ku
Yarobam bin Nebat tea, ku eta raja dibawa
nyimpang ti PANGERAN, sina marigawe dosa
anu lain lumayan.

22 Urang Israil naluturkeun lacak Yarobam,
teu eureun-eureun nurutan kalakuan Yarobam
anu kacida gorengna.
23 Tungtungna ku PANGERAN dijauhkeun ti
payuneuna-Na. Sakumaha anu ku Mantenna
geus diandikakeun ku jalan para utusan jeung
para nabi, urang Israil dibaroyong ka Asur,
nepi ka ayeuna.
24 Ti dinya raja Asur ngadatangkeun jalma-
jalma ti Babul, ti Kut, ti Iwa, ti Hamat, jeung
ti Separwaim, sina ngareusian kota-kota di
Samaria, gaganti urang Israil anu dibuang.
Kota-kota di Samaria diandih dicaricingan.
25 Basa anyaran ka dinya, maranehna loba
anu tiwas ku singa anu didatangkeun ku
PANGERAN, lantaran aribadahna lain ka
Mantenna.
26 Seug diunjukkeun ka raja Asur, yen
jalma-jalma beunang anjeunna nempatkeun
di Samaria rea nu tiwas ku singa anu
didatangkeun ku batara eta nagara, dumeh
teu nyarahoeun peta ngabakti ka eta batara.
27 Raja Asur marentah, "Imam anu diboyong
ti Samaria pulangkeun sina matuh deui di
ditu, sina mapatahan aturan eta batara."
28 Seug hiji imam bangsa Israil anu diboyong
ti Samaria teh dipulangkeun deui, terus
matuh di Betel, ngajar jelema-jelema tea hal
aturan ibadah ka PANGERAN.
29 Parandene kitu jalma-jalma teh angger
bae nyarieun arca sesembahanana masing-

masing, ditareundeun di imah-imah brahala
urut urang Israil. Unggal golongan di
tempatna masing-masing nyarieun arca
sesembahanana sorangan:
30 Urang Babul nyarieun arca Dewa Sukot
Benot; urang Kut nyarieun arca Nergal; urang
Hamat nyarieun arca Asima;
31 urang Iwa nyarieun arca Nibhas jeung
Tartak; urang Separwaim sok ngurbankeun
anak-anakna dijieun kurban durukan pikeun
Dewa Adramelek jeung Anamelek.
32 Tapi ka PANGERAN ge ngabarakti, malah
ngarangkat jalma-jalma sambarangan
jaradi imamna, purah mangurbankeun di
tempat-tempat ibadah ka brahala.
33 Jadi ngabaraktina teh ka PANGERAN
ongkoh, ka dewana masing-masing ongkoh,
nuluykeun kabiasaan ti nagara asalna
masing-masing.
34 Tepi ka ayeuna oge maranehna masih
keneh ngukuhan tali parantina sorangan,
aribadahna lain ka PANGERAN, sarta anu
ditarurutna lain hukum-hukum anu ku
PANGERAN diturunkeun ka anak incu Yakub
anu disebut Israil tea.
35 PANGERAN geus ngadamel perjangjian
jeung maranehna sarta marentahkeun kieu,
"Poma, maraneh ulah ibadah ka aallahan,
ulah sarujud jeung ngabarakti atawa ngurban
ka anu karitu.

36 Kudu ngabarakti, kudu sarujud jeung
ngalurban teh ka Kami, PANGERAN, anu
ngajait maraneh ti Mesir make kakawasaan
jeung mujijat.
37 Sagala hukum jeung timbalan-timbalan
anu ku Kami geus ditulis pikeun maraneh,
kudu dilampahkeun sapapanjangna. Poma,
maraneh ulah nyarembah ka aallahan.
38 Jeung poma, sarat perjangjian Kami ku
maraneh ulah dilalaworakeun.
39 Masing sumujud ka Kami, PANGERAN
Allah maraneh. Lamun kitu, tangtu maraneh
ku Kami diluputkeun ti sakabeh musuh."
40 Tapi eta jelema-jelema teh narorek,
angger keneh bae marake tali parantina anu
baheula bihari.
41 Jadi eta bangsa-bangsa teh ngabarakti
ka PANGERAN ongkoh, ka arca-arca ongkoh.
Atuh turunan-turunanana nya kitu keneh
deuih, nepi ka kiwari oge adatna teh kitu.
**18** 1 Hiskia putra Ahas jadi raja nagara
Yuda meneran taun katilu Hosea putra
Ela jadi raja nagara Israil,
2 dina yuswa dua puluh lima taun. Calikna di
Yerusalem, ngarajaanana dua puluh salapan
taun. Jenengan ibuna Abia binti Jakaria.
3 Lampahna nulad Raja Daud karuhunna,
pikamanaheun PANGERAN.
4 Anjeunna ngabasmi tempat-tempat ibadah
ka brahala, pilar-pilar pamujaan digempur,
arca-arca Dewi Asera dicacag; Nehustan,

nya eta oorayan tambaga damelan Musa oge
dibubukkeun da sok dikarukusan keneh ku
urang Israil, diparuja.
5 Hiskia ibadahna ngan ka PANGERAN Allah
Israil. Kakara harita urang Yuda boga raja anu
saperti anjeunna, tur teu kungsi ngalaman
boga deui.
6 Ka PANGERAN kacida ngestona, tara baha,
tuhu kana sagala timbalan PANGERAN anu
diandikakeun ka Musa.
7 Ku sabab kitu ku PANGERAN henteu kendat
disarengan. Sagala damelna lulus tur mulus.
Anjeunna teu kersa tunduk ka raja Asur.
8 Urang Pelisti dielehkeun, tempat-tempatna
ti kampung pangleutikna nepi ka kota
nu panggedena, kaasup Gasa jeung
sakurilingeunana digempur.
9 Dina taun kaopat Hiskia ngarajaan,
meneran taun katujuh Hosea ngaheuyeuk
Israil, dayeuh Samaria di Israil dikepung ku
Salmaneser raja Asur.
10 Sanggeus dikepung tilu taun, meneran
taun kagenep Hiskia ngaheuyeuk nagara
Yuda, dina taun kasalapan Raja Hosea
ngaheuyeuk nagara Israil, dayeuh Samaria
beunang ku musuh.
11 Urang Israil diboyong ka Asur.
Ditempatkeunana aya anu di Halah, aya anu
di Gosan sisi Walungan Habor, aya anu di
wewengkon Madayin.

12 Samaria nepi ka beunang teh lantaran
urang Israil baha ka PANGERAN Allahna,
malungkir tina sarat perjangjian Mantenna
ka maranehna, nyalingkir tina hukum-hukum
anu ku PANGERAN diturunkeun ka Musa
abdi-Na. Maranehna teu daraekeun ngadenge
jeung teu daraek narurut.
13 Dina taun kaopat belas Raja Hiskia
ngaheuyeuk nagara, kota-kota benteng di
nagara Yuda ditarajang ku Sanherib raja Asur,
jeung dibeunangkeun.
14 Hiskia ngintun utusan ka Sanherib di
Lakis. Saurna, "Kaula tarima dosa. Mugi Sang
Raja ulah kateterasan nempuh. Naon bae
sapamundut sumeja disubadanan." Raja Asur
ngawalerna teh mundut perak sapuluh rebu
kilo jeung emas sarebu kilo.
15 Ku Hiskia ditumutkeun, perakna nyandak
ti Bait Allah jeung ti kamar rajabrana karaton,
16 emasna meunang ngalaanan tina
panto-panto Bait Allah jeung tina
bangbarung-bangbarung panto beunang
anjeunna ngalapis, tuluy dikintunkeun ka
Sanherib.
17 Tapi raja Asur tuluy nginditkeun balad
gede ti Lakis sina nempuh ka Hiskia di
Yerusalem, dikapalaan ku tilu gegeden agung.
Sanggeus narepi ka Yerusalem, eta balad
ngarandeg di sisi jalan lebah pakampungan
tukang ngaput, sisi solokan anu ngocorkeun
cai ti empang girangeunana.

18 Gegedugna ceceluk ka Raja Hiskia. Jol tilu
gegeden Hiskia nepungan, nya eta Elyakim
bin Hilkia, kapala rumah tangga karaton,
Sebna panitera karaton, jeung Yoah bin Asap,
bendahara nagara.
19 Ngong hiji gegeden Asur ngomong, pokna
raja Asur palay uninga Hiskia kagungan
andelan naon.
20 Carekna deui, "Marukan ari omongan teh
bisa ngungkulan kaahlian jeung kakuatan
tentara? Saha anu dipiandel, mana wani baha
ka raja Asur teh?
21 Maraneh ngarep-ngarep pitulung Mesir
anu teu beda ti iteuk regang haur, gampang
potong, kecos kana leungeun sorangan. Kitu
ibaratna ngaharep pitulung Mesir teh."
22 Eta gegeden Asur terus keneh ngomongna,
"Atawa dumeh ngaharep pitulung PANGERAN,
Allah maraneh tea? Kapan tempat-tempat
pamujaanana oge geus tumpur ku Hiskia, da
cenah urang Yuda jeung urang Yerusalem
mah ngan kudu ngabakti make altar hiji bae
anu di Yerusalem.
23 Kalawan asmana raja kami, kami daek
nawaran ka maraneh kuda dua rebu, dapon
boga jelemana anu barisa tumpak.
24 Ka perwira kami anu panghandapna ge
maraneh teh hamo kuat. Make rek ngalawan
pedah boga harepan bakal dikirim pasukan
kareta jeung pasukan kuda ku Mesir!

25 Marukan kami narajang ka nagara
maraneh teh teu dibantu ku PANGERAN?
Puguh anu nitah narajangna oge PANGERAN!"
26 Elyakim, Sebna jeung Yoah ngawalon,
"Sasauranana sae ku basa Aram bae da
kaula ngartos. Ulah ku basa Ibrani, margi
kakupingeun ku itu jalmi-jalmi anu di luhur
kuta."
27 Ari tembalna, "Dikira raja kami miwarang
ngomong teh ngan ka maraneh jeung ka
si raja? Kami ngomong teh ngahaja ka itu
ongkoh anu rajeg dina luhur kuta, anu bakal
ngahakan kokotorna jeung ngarinum cikiihna
sorangan, sakumaha kahayang maraneh!"
28 Geus kitu eta gegeden teh ngagorowok
ku basa Ibrani, pokna, "Darengekeun ku
maraneh timbalan raja Asur anu agung!
29 Timbalanana, maraneh ulah kagelo
ku Hiskia, da eta teh moal bisaeun
nyalametkeun.
30 Ulah beunang kabobodo magar kudu
muntang ka PANGERAN. Ulah boga panyana
bakal ditulungan ku PANGERAN. Ulah ngira
PANGERAN bakal megatan kami bangsa Asur
ngarebut nagara maraneh.
31 Geus ulah ngadarenge ka Hiskia. Timbalan
raja Asur maraneh mending barijil serah
bongkokan. Lamun kitu tanwande pibisaeun
keneh ngahakan buah anggur pelak sorangan,
buah kondang pelak sorangan, ngarinum tina
sumur sorangan,

32 nepi ka engke ku raja Asur dipernahkeun
di hiji tanah anu sarua alusna jeung anu ieu,
sagala aya. Hayang anggur, kebon anggur
aya, hayang nyaratu roti, kebon gandum aya,
hayang minyak jetun saluluar kebon jetun
wungkul, turug-turug loba madu. Lamun
harayang hirup kudu narurut, bisi dipaehan!
Tong daraek dibobodo ku Hiskia majar bakal
dijait ku PANGERAN.
33 Cik, dewa bangsa mana anu geus bisaeun
ngaluputkeun nagarana ti raja Asur?
34 Mana ayeuna dewa-dewa nagri Hamat,
nagri Arpad, nagri Separwaim, nagri Hena,
nagri Iwa? Ti eta dewa-dewa cik mana anu
geus bisaeun ngabelaan Samaria?
35 Iraha aya dewa salah sahiji nagara anu
bisaeun nyalametkeun nagarana ti raja kami?
Na kumaha ari maraneh, make boga pikiran
yen PANGERAN tangtu bisaeun nyalametkeun
Yerusalem?"
36 Jalma-jalma dina luhur kuta mani jempling
taya anu kecet-kecet, sabab ku Raja Hiskia
geus ditimbalan ulah ngajawab.
37 Elyakim, Sebna jeung Yoah nepi ka
nyosoeh pakeanana bawaning ku ngenes,
tuluy marek deui ka Raja Hiskia, ngunjukkeun
ucap-ucapan eta gegeden Asur.

# 19

1 Tutas anu unjukan, Hiskia nyosoeh
anggoanana tuluy gentos ku anggoan
tina karung, ti dinya angkat ka Bait Allah.

2 Ti dinya nimbalan ka Elyakim kapala
urusan karaton, Sebna panitera karaton,
jeung ka sawatara imam anu sarepuh,
dipiwarang nepangan Nabi Yesaya putra
Amos. Aranjeunna oge dibaraju tina karung.
3 Kieu timbalan anu ku aranjeunna kudu
dihaturkeun ka Yesaya teh: "Dinten ieu urang
teh nuju tunggara nandang siksaan sareng
kahinaan, ibarat wanita bade ngajuru teu
tiasa brol margi seep tanaga.
4 Nembe teh aya gegeden luhur utusan
raja Asur, ngahina ka Allah anu jumeneng.
Mugi-mugi sing kadangu ku PANGERAN Allah
Ajengan, eta jalmi masing kasiksa. Mugi
bangsa urang anu ayeuna araya ku Ajengan
dipangnedakeun."
5 Kasauran Raja Hiskia anu dihaturkeun ku
utusan,
6 ku Yesaya diwaler kieu: "Timbalan
PANGERAN, Sang Raja teu kedah rempan
ku ancaman urang Asur anu nyebatkeun
PANGERAN moal iasa mitulung.
7 Eta raja ku PANGERAN bakal
digeumpeurkeun sina mulang rurusuhan ka
nagarana, di ditu bakal aya nu maehan."
8 Perwira Asur tea meunang beja yen rajana
geus ninggalkeun Lakis, sabab keur nempuh
ka nagara Libna anu teu pati jauh ti dinya,
tuluy disusul.
9 Datang beja ka urang Asur yen balad Mesir
ngadatangan rek ngarurug ka maranehna,

dikapalaan ku Raja Tirhaka ti Sudan.
Satampana eta beja raja Asur nyuratan ka
Hiskia raja Yuda,
10 ungelna, "Ulah kabobodo ku omongan
dewa anu dipuhit ku maneh, anu ngabejaan
yen maneh moal beunang ku kami, ulah
dipercaya.
11 Maneh geus ngadenge beja kumaha
kagagahan raja-raja Asur lamun geus
ngagempur nagri batur. Dikira maneh bakal
luput ti kami?
12 Nagri-nagri Gosan, Haran jeung Resep
geus tumpur ku karuhun-karuhun kami.
Urang Bet Eden di Telasar geus tumpes,
dewa-dewana teu barisaeun naon-naon.
13 Cik mana ayeuna raja-raja nagri Hamat,
nagri Arpad, nagri Separwaim, nagri Hena
jeung nagri Iwa?"
14 Sanggeus suratna ku Hiskia diaos, ku
anjeunna dicandak ka Bait Allah, seug
ditembrakkeun payuneun PANGERAN.
15 Hiskia sasambat, "Nun PANGERAN Allah
Israil anu ngalinggihan tahta dina mukarabin!
Taya deui Allah mung Gusti, anu ngasta
karajaan-karajaan di sajagat, anu ngadamel
bumi sareng langit.
16 Nun PANGERAN, tingali ieu katunggaraan
abdi sadaya. Dangukeun Sanherib anu
sakitu kumalungkungna ka Gusti, Allah anu
jumeneng.

17 Abdi sadaya terang, leres eta raja Asur teh
parantos ngagempur bangsa-bangsa sakitu
seueurna, tanah-tanahna dugi ka saruwung,
18 dewa-dewana didurukan, margi eta
dewa-dewa teh sanes Allah, nanging kayu
sareng batu buatan jalmi.
19 Nun Gusti PANGERAN, luputkeun abdi
sadaya ti urang Asur, supados sadaya bangsa
tarerang yen teu aya deui Allah mung Gusti."
20 Yesaya ngintun pesen ka Hiskia, saurna
panyambat Hiskia ku PANGERAN geus diwaler.
21 Timbalan PANGERAN, "Eh Sanherib,
saenyana mah maneh ku Yerusalem teh
diseungseurikeun, disapirakeun!
22 Karah saha anu ku maneh dihinakeun teh?
Sakitu campelakna maneh ka Kami anu suci
Allah Israil.
23 Maneh ka Kami ngirim utusan sina
kongkorongok, pedah maneh boga pasukan
kareta anu geus bisa ngagempur gunung-
gunung pangluhurna di Libanon, nuaran
tangkal kiputri anu pangjarangkungna,
tangkal kijamuju anu pangaralusna. Muji
maneh geus bisa nembus leuweung anu
pangjerona,
24 geus bisa nyieunan sumur di tanah batur
jeung geus nginum cai tanah batur, agul
pedah boga balad geus bisa ngidek-ngidek
Walungan Nil nepi ka saat.
25 Na teu nyaho yen bisa kitu soteh memang
ku Kami geus diatur ti baheula yen bakal

kitu? Ayeuna enya bukti, Kami keneh anu
ngersakeun. Maneh mah ku Kami ngan
dikawasakeun, supaya ngubrak-ngabrik
kota-kota benteng sina alambrug,
26 jalma-jalmana disina kapupul bayu leungit
tanaga, leumpeuh kawas jukut di tegal atawa
dina suhunan anu kasebrot ku angin panas ti
wetan.
27 Tur saban maneh indit, ka mana ge
Kami uninga. Ana maneh nyieun gawe,
unggal-unggal ge Kami uninga, kitu deui ana
maneh ijid ka Kami.
28 Kami uninga maneh teh ambek ka Kami
tur sakitu sompralna. Ku sabab kitu cacapek
maneh rek dipasangan kadali, maneh rek
dibenyeng sangkan malik ka urut maneh
datang."
29 Kieu deui saur Yesaya ka Hiskia, "Anu
bakal pijadieun teh kieu alamatna: Taun
ieu sareng taun payun tedaeun teh mung
gandum anu jaradi sorangan, taun payunna
deui nembe bakal tebar deui sareng bakal
kapibuatan, tiasa deui melak anggur sareng
bakal kaala.
30 Anak incu Yuda anu rahayu sakarina,
bakal mucekil hirupna, ka handap akarna
kuat, ka luhur buahna rantuy.
31 Di Yerusalem bakal aya keneh pangeusi
anu kari, di Gunung Sion bakal aya keneh
jalma anu nyesa. Kitu katangtosan ti
PANGERAN.

32 Dupi raja Asur mah kieu timbalan
PANGERAN, Hamo bisa asup ka ieu nagara.
Jamparingna hiji ge mo aya nu mesat,
serdaduna nu marake kepeng teh hiji ge mo
aya anu deukeut-deukeut acan, hamo aya
anu nyieun huhunyuran pikeun ningker ieu
nagara.
33 Eta raja bakal mulang ka urutna datang,
mo hasil niatna ngajabel ieu nagara. Kitu
timbalan Kami, PANGERAN.
34 Ieu nagara ku Kami tanwande diraksa,
pikeun miara kamulyaan Kami jeung ku sabab
Kami geus jangji ka abdi Kami Daud."
35 Ari geus kitu dina peutingna, malaikat
PANGERAN sumping ka pasanggrahan urang
Asur, tuluy niwaskeun 185.000 serdadu. Ari
bray isuk-isuk mayitna patulayah.
36 Raja Asur buru-buru mulang ka nagarana,
tuluy calik di Ninewe.
37 Dina hiji poe waktu anjeunna keur
sembahyang di imah pamujaan ka Dewa
Nisrok sesembahanana, anjeunna dipaehan
ku pedang ku Adramelek jeung Sareser, dua
putrana, anu terus kalabur ka tanah Ararat.
Tuluy Esar Hadon putrana ngaganti jadi raja.

**20**
1 Dina mangsa eta Hiskia teu damang,
samar kana damang deui. Jol Nabi
Yesaya sumping nepangan, ti dinya misaur,
"Timbalan PANGERAN, Sang Raja geura
wewekas, margi moal damang deui."

2 Hiskia malik ebogna mayun kana tembok
tuluy sasambat,
3 "Nun PANGERAN, masing emut yen abdi
ngawula ka Gusti teh kalayan satia satuhu,
naon sapangersa Gusti salamina ku abdi
dilakonan sakiat-kiat," saurna bari nangis
sesegruk.
4 Geus kitu raja ku Yesaya dikantun. Tapi
memeh Yesaya kaluar ti palataran tengah
karaton, ku PANGERAN dipiwarang
5 nepangan deui ka Hiskia, raja umat
PANGERAN, dipiwarang nepikeun dawuhana-
Na ka anjeunna, kieu, "Kami, PANGERAN,
Allahna Daud karuhun maneh, geus kagugah
ku panyambat jeung cipanon maneh. Heug
maneh ku Kami rek dicageurkeun, tilu poe
deui oge maneh geus bisa deui leumpang ka
Bait Allah.
6 Umur maneh ku Kami ditambah lima belas
taun deui. Tur maneh jeung ieu nagara
Yerusalem rek diluputkeun ti raja Asur. Ieu
nagara ku Kami rek diraksa, pikeun miara
kamulyaan Kami jeung ku sabab Kami geus
jangji ka abdi Kami Daud."
7 Ti dinya Yesaya ngawartoskeun ka
ponggawa yen sang raja bareuhna kudu
dipopokan ku buah kondang, tangtu damang.
8 "Naon kangge tawisna yen leres PANGERAN
bade nyageurkeun deui teh sareng tilu dinten
deui kaula bakal tiasa deui ka Bait Allah?"
saur Raja Hiskia ka Yesaya.

9 Saur Yesaya, "Tawisna ti PANGERAN yen
Mantenna leres-leres bakal ngabuktoskeun
pangandika-Na, nya eta kalangkang
tangga. Kahoyong Sang Raja kumaha, naha
kalangkangna teh sina majeng atanapi sina
mundur sapuluh gurat?"
10 Saur Hiskia, "Sina majeng mah gampil.
Jadi sina mundur sapuluh gurat."
11 Yesaya neneda ka PANGERAN, seug
kalangkang tangga anu geus maju dina
kalang buatan Raja Ahas tea mundur deui
sapuluh gurat.
12 Meh bareng jeung eta kajadian, aya
utusan Raja Merodak Baladan anak Baladan ti
Babul, mawa surat jeung kikintunan dumeh
raja Babul ngadangu yen Hiskia tas teu
damang.
13 Eta utusan-utusan ku Hiskia ditampi,
malah dicandak ningalian rajabranana,
emas, perak, seuseungitan jeung minyak
seungit kitu deui pakarang-pakarang
kamiliteran. Cindekna saniskara anu aya di
gudang rajabrana jeung nu aya di sakuliah
karajaanana dipintonkeun, teu aya anu teu
ditembongkeun.
14 Sumping Nabi Yesaya ka Raja Hiskia sarta
mariksa, "Eta jalmi-jalmi ti mana, sareng
naon sanggemna ka Sang Raja?" Saur Hiskia,
"Jalmi-jalmi ti nu tebih, ti Babul."
15 Yesaya naros deui, "Naringalan naon
di karaton?" Saur Hiskia, "Naringalan

saniskanten bae. Sakur nu aya di gudang
rajabrana ku kaula ditembongkeun."
16 Saur Yesaya ka raja, "Timbalan PANGERAN
Nu Maha Kawasa,
17 engke dina hiji waktos, naon bae anu
aya di ieu karaton, sagala rupi anu kenging
ngempelkeun karuhun Sang Raja dongkap ka
dinten ieu, sadayana bakal diakut ka Babul,
moal aya anu dikarikeun.
18 Putra-putra Sang Raja, putra-putra teges,
bakal aya anu diboyong ka ditu sareng
dikabiri, sina kumawula di karaton raja
Babul."
19 Kahartoseun ku Raja Hiskia yen anjeunna
mah sapanjang jumeneng keneh bakal
tetep aman santosa. Ku sabab eta anjeunna
ngawaler, "Eta pangandika PANGERAN anu
dikedalkeun ku Ajengan ka kaula nawiskeun
kasaean Mantenna."
20 Carita Raja Hiskia salian ti eta, hal
kapahlawanananana, hal anjeunna ngadamel
bendungan jeung ngadamel torowongan cai
pikeun kaperluan nagara, kaungel dina Kitab
Babad Raja-raja Yuda.
21 Sanggeus Hiskia pupus, putrana anu
jenengan Menase ngagentos jadi raja.

**21** 1 Menase mimiti jadi raja nagara Yuda
dina yuswa dua belas taun, calikna
di Yerusalem, ngarajaanana lima puluh lima
taun. Jenengan ibuna Hepsiba.

2 Lampahna nirca ti PANGERAN, pikagirukeun kawas kalakuan bangsa-bangsa anu ku PANGERAN geus disingkahkeun ti eta tanah basa urang Israil rek mimiti arasup ka dinya.
3 Anjeunna ngadegkeun deui tempat-tempat paranti sembahyang ka brahala anu geus ditumpurkeun ku Hiskia ramana, ngadegkeun deui altar-altar paranti ngurban ka Baal, jeung ngadamel hiji arca Dewi Asera, saperti lampah Raja Ahab bareto di nagara Israil. Menase oge muja ka bentang-bentang.
4 Malah Bait Allah, anu ku PANGERAN ditimbalkeun kudu dijieun tempat paragi ngabakti ka Mantenna, ku Menase dianggo tempat altar-altar paranti ka brahala.
5 Jeung ngadamel altar-altar paranti muja ka bentang-bentang, ditempatkeunana di dua palataran Bait Allah.
6 Geus kitu anjeunna ngurbankeun putra pamegetna, dijieun kurban durukan. Seug deui ngajalankeun elmu petangan, elmu sihir, jeung sok menta pituduh ka tukang-tukang manggil arwah. Lampah anjeunna anu pohara dorakana ka PANGERAN teh matak ngentab kana manah-Na.
7 Arca Dewi Asera dipernahkeun di jero Bait Allah! Padahal eta tempat teh ku PANGERAN geus diamanatkeun ka Daud jeung Suleman putrana, kieu, "Ieu Bait Allah anu aya di Yerusalem ku Kami geus dipilih ti antara dua

belas wilayah warga Israil pikeun jadi tempat
paranti ngabakti ka Kami.
8 Upama bangsa Israil taat kana sakabeh
timbalan Kami sarta ngalampahkeun sakabeh
Hukum anu dipaparinkeun ka Musa abdi
Kami tea, tanwande maranehna moal nepi ka
diantep sina diusir ti tanahna anu ku Kami
geus dipasrahkeun ka karuhunna."
9 Tapi urang Yuda teu taat ka PANGERAN,
malah Menase mah anggur ngaluluguan
kana lampah anu matak sasab, anu leuwih
jahat ti batan kalakuan bangsa-bangsa anu
samemehna geus diusir ku PANGERAN basa
urang Israil rek mimiti arasup ka dinya.
10 Ti dinya PANGERAN nimbalan ku
perantaraan abdi-abdi-Na para nabi,
11 "Menase raja Yuda teh geus nyieun
kadorakaan anu pohara gedena sarta
kajahatanana leuwih ti batan kajahatan
urang Kanaan; ku sabab manehna nyembah
brahala, urang Yuda oge kabawa doraka.
12 Eta sababna Kami rek ngadatangkeun
siksaan anu pohara ka Yerusalem jeung Yuda
nepi ka matak ngarenjag anu ngadenge
bejana.
13 Yerusalem ku Kami baris dihukum, saperti
Kami ngahukum Samaria jeung Ahab raja
Israil jeung turunanana. Yerusalem ku Kami
rek disapu jelemana, sina beresih kawas
piring beunang nyeka tuluy ditangkubkeun.

14 Nu harirup keneh rek diantep, sina
diboyong ku musuh-musuhna anu bakal
nalukkeun jeung ngaranjah nagarana.
15 Eta teh lantaran eta umat geus doraka
ka Kami, nepi ka amarah Kami ngagolak ti
mimiti karuhun maranehna budal ti Mesir nepi
ka kiwari."
16 Loba pisan jelema anu teu salah ku
Menase dipaehan, nepi ka jalan-jalan
di Yerusalem banjir getih. Kajaba ti kitu
anjeunna ngaluluguan bangsa Yuda sina
nyarembah brahala, doraka ka PANGERAN.
17 Sagala kalakuan Menase jeung
kadorakaanana anu geus kasebut tadi, aya
dina Kitab Babad Raja-raja Yuda.
18 Menase pupus, dikurebkeun di makam di
taman karatonna, anu katelah Taman Usa.
Anjeunna digentos ku Amon, putrana.
19 Dina yuswa dua puluh dua taun Amon
jadi raja Yuda. Marentahna di Yerusalem, dua
taun. Ibuna nya eta Mesulemet binti Harus
urang Yotbah.
20 Amon oge doraka ka PANGERAN cara
Menase ramana,
21 talajak ramana ditiru, ngabakti ka brahala
cara kalakuan ramana.
22 Anjeunna oge wangkelang ka PANGERAN,
Allah karuhunna sarta henteu tumut kana
sagala timbalan Mantenna.

23 Para mantri Raja Amon tuluy sakait rek
ngahianat ka anjeunna. Ti dinya Raja Amon
ku maranehna ditelasan di karatonna.
24 Anu maraehan anjeunna ku urang
Yuda tuluy diparaehan, sarta urang Yuda
ngajenengkeun Yosia putrana jadi raja.
25 Sakur kalakuan Amon katut anu salian ti
eta kacatet dina Kitab Babad Raja-raja Yuda.
26 Amon dikurebkeun di makam Taman Usa.
Anjeunna digentos ku Yosia, putrana.

# 22

1 Waktu Yosia jadi raja Yuda, yuswana
dalapan taun. Calikna di Yerusalem,
marentahna tilu puluh hiji taun. Ibuna nya
eta Yedida binti Adaya, asal ti Boskat.
2 Lampah Yosia pikamanaheun PANGERAN,
nulad lampah Raja Daud karuhunna, kacida
saregepna kana pikukuh-pikukuh ti Allah.
3 Dina taun kadalapan belas
pamarentahanana, Raja Yosia nimbalan
ka Sapan bin Asalya incu Mesulam,
panitera karaton, dipiwarang ka Bait Allah.
Timbalanana,
4 "Saurkeun ka Imam Agung Hilkia, duit anu
katarima ti jalma rea, anu dikumpulkeun ku
imam-imam anu jaraga lawang Bait Allah teh
bereskeun.
5 Bejakeun yen eta duit kudu diserenkeun ka
jelema-jelema anu ngamandoran pagawean
ngomean Bait Allah, sina dipake mayar

6 tukang kayu, tukang ngadegkeun, tukang
batu, pikeun meuli kayu jeung batu kaperluan
ngomean.
7 Duit anu dikaluarkeun ku nu digarawe
teu kudu dipenta balitunganana, sabab anu
digarawena kabeh jelema jujur."
8 Timbalan raja anu ditepikeun ku Sapan, ku
Hilkia dijalankeun. Geus kitu Hilkia nyaurkeun
yen mendak kitab Hukum-hukum PANGERAN
di Bait Allah. Kitabna diasongkeun ka Sapan.
Ku Sapan dibaca di dinya.
9 Ti dinya Sapan marek ka raja sarta
miunjuk, "Artos anu dikempelkeun di Bait
Allah parantos dikaluarkeun, diserenkeun ka
anu ngarawaskeun padamelan ngomean Bait
Allah."
10 Piunjukna deui, "Sareng ieu abdi
ngabantun ieu kitab ti Hilkia." Seug kitabna
dibacakeun ku Sapan ka raja.
11 Anggeus eta kitab dibaca, raja nyosoeh
anggoanana, reuwas jeung ngaraos hariwang.
12 Geuwat marentah ka Imam Hilkia,
Ahikam bin Sapan, Akbor bin Mikaya, Sapan
sekretaris nagara, jeung ka Asaya, pangaping
raja. Saurna,
13 "Kami jeung sakumna bangsa Yuda
pangnaroskeun ka PANGERAN perkara ungel
ieu kitab. PANGERAN geus tangtu bendu ka
urang, lantaran kamistian-kamistian urang
anu kaungel dina ieu kitab ku urang teu
dilakonan."

14 Ti dinya Hilkia, Ahikam, Akbor, Sapan
jeung Asaya arangkat ka bumi Hulda, hiji
nabi istri di Yerusalem, di hiji kampung
anyar. (Caroge eta nabi istri nya eta Salum
bin Tikwa putu Harhas, pagawe purah
ngurus jubah-jubah Bait Allah.) Sanggeus
aranjeunna nerangkeun pamaksudan,
15 ku eta nabi istri dipiwarang marulih,
16 ngemban waleran ti PANGERAN ka raja,
kieu, "Yerusalem jeung sapangeusina tangtu
ku Kami dihukum saluyu jeung anu kaungel
dina eta kitab anu dibaca ku raja,
17 sabab geus malungkir ti Kami, ngalurban
ka aallahan-aallahan. Kalakuanana geus
ngahurungkeun amarah Kami mani ngagedur,
moal bisa pareum, bakal ngalentab ka
Yerusalem.
18 Ari hal raja, bejakeun ieu pangandika
Kami, GUSTI Allah Israil: Maneh nurut kana
ungel eta kitab.
19 Jeung sanggeus nyaho yen Yerusalem
sapangeusina ku Kami bakal dijieun tempat
anu matak kukurayeun sarta ngaranna bakal
dijieun paranti sasapaan, maneh terus tobat,
ngarendahkeun diri di payuneun Kami nepi ka
nyosoeh pakean. Ku sabab kitu Kami kasuat
ku panyambat maneh.
20 Eta kacilakaan anu bakal tumiba ka
Yerusalem teh moal waka kajadian sapanjang
jaman maneh keneh mah. Lamun geus nepi
kana waktuna, maneh mah maot teh bakal

maot biasa sarta kalawan senang." Sanggeus
kitu utusan-utusan raja teh marulang,
ngunjukkeun hal eta ka Raja Yosia.
23 1 Raja Yosia nyaur sakabeh pamingpin
urang Yuda jeung Yerusalem.
2 Ti dinya kabeh muru ka Bait Allah, bareng
jeung para imam, nabi-nabi, jalma rea, nu
baleunghar, nu mariskin. Ti dinya raja ngaos
ungel perjangjian tina kitab anu kapanggih ti
Bait Allah tea nepi ka tamat, dibandungan ku
sarerea.
3 Anggeus ngaos, raja ngadeg deukeut
tihang parantina ngadeg, tuluy ikrar ka
PANGERAN yen kalawan iklas sumeja anut ka
Mantenna, seja nohonan sugri timbalan jeung
pikukuh Mantenna, ngalakonan perjangjian
anu kaungel dina eta buku. Jalma rea oge
kabeh ikrar seja nohonan eta perjangjian.
4 Geus kitu kalawan timbalan raja, sakur
parabot paragi nyembah ka Baal, ka
Dewi Asera jeung ka bentang-bentang,
dikaluar-luarkeun ti Bait Allah ku Imam
Agung Hilkia, ku imam-imam bawahan jeung
ku imam-imam anu jaraga lawang Bait Allah;
ku raja dipiwarang diduruk di Lebak Kidron,
lebuna dipiceun ka Betel.
5 Ti dinya raja mecat imam-imam altar
brahala purah ngurban ka Baal, ka panonpoe,
ka bulan, ka planit, jeung ka bentang-
bentang, nya eta para imam anu diangkat
ku raja-raja Yuda anu ti hareula, anu

ditempatkeun di sakuliah tanah Yuda jeung di deukeut-deukeut Yerusalem.
6 Arca Dewi Asera dikaluarkeun ti Bait Allah
tuluy diduruk di Lebak Kidron luareun kota,
lebuna dibebek nepi ka lembut tuluy dipiceun
diawur-awur ka pakuburan umum.
7 Kobong-kobong di Bait Allah anu
dicaricingan ku awewe-awewe palacuran kuil
(anu pagaweanana sapopoe ninun lawon
jubah paranti ngabakti ka Dewi Asera)
dibongkar.
8 Imam-imam anu nyebar di kota-kota
Yuda jeung di sakuliah nagara, ku raja
disina kumpul di Yerusalem, altar-altar
pangurbananana kabeh diharamkeun.
Altar-altar paranti nyuguh ka dewa-dewa di
deukeut gapura anu dijieun ku Yosua, wali
kota eta nagri, kencaeun anu ngalaliwat ka
gapura utama, diruntuh-runtuhkeun.
9 Eta imam-imam teu meunang ngimaman di
Bait Allah, ngan meunang keneh bagian roti
anu teu diragian cara imam-imam sejen.
10 Topet oge, tempat nyembah dewa di Lebak
Hinom ku Raja Yosia dinajiskeun, supaya
ulah aya deui anu ngaduruk anakna nu lalaki
atawa nu awewe dijieun kurban beuleuman
ka Dewa Molek.
11 Kuda jeung kareta di latar-latar Bait
Allah deukeut gapura jeung teu jauh ti
tempat Natan Melek mantri agung, anu ku
raja-raja Yuda nu ti hareula diajangkeun

pikeun tutumpakan dewa srangenge, ku Raja
Yosia dieuweuhkeun, kudana dipindahkeun,
kareta-karetana diduruk.
12 Altar-altar dina hateup karaton luhureun
kamar-kamar Raja Ahas bareto, buatan
raja-raja Yuda anu ti hareula, jeung altar-altar
di dua latar Bait Allah buatan Raja Menase, ku
Raja Yosia diancur-ancurkeun tuluy dipiceun
ka Lebak Kidron.
13 Altar-altar buatan Raja Suleman paranti
ngurban ka Dewi Astoret sesembahan urang
Sidon, ka Dewa Kamos sesembahan urang
Moab, jeung ka Dewa Molek sesembahan
urang Amon, kabeh brahala pikagirukeun
wungkul, anu ayana di wetaneun Yerusalem
kiduleun Gunung Jetun, ku Raja Yosia
dinajiskeun.
14 Tugu-tugu dewa jeung arca-arca Dewi
Asera dirubuh-rubuhkeun, tempat urut
nangtungna eta tugu-tugu jeung arca-arca ku
Yosia dibugbrugan ku tulang-taleng jelema.
15 Tempat ibadah ka dewa di Betel anu
diadegkeun ku Raja Yarobam bin Nebat anu
mawa Israil kana dosa, eta oge dirubuhkeun,
altar-altarna diguling-gulingkeun, batuna
dipekprekan, dibebek nepi ka lembut, arca
Dewi Asera diduruk.
16 Anggeus eta Raja Yosia rarat-reret ka
lebah lamping, beh ningali aya astana-astana,
seug marentah supaya tulang-taleng ti eta
astana-astana dikeduk, tuluy diduruk dina

altar, tanda yen eta altar diharamkeun,
tinekanan sakumaha piwejang nabi
baheula jaman Raja Yarobam, basa eta
raja ngaresmikeun eta altar. Raja Yosia
rarat-reret deui, beh ningali astana nabi anu
ngawejangkeun perkara eta,
17 seug mariksa, "Itu astana saha?" Ceuk
urang Betel, "Sumuhun pajaratan nabi
anu sumping ti Yuda, anu ngawejangkeun
perkawis anu ayeuna nuju dipidamel ku Gusti
ka ieu tempat ngurban."
18 Saur Yosia, "Eta makam ulah dikieu-kieu.
Tulang-talengna antep tong dipindahkeun."
Jadi tulang-taleng eta nabi mah, kitu deui
tulang-taleng nabi-nabi anu ti Samaria henteu
diganggu.
19 Tempat-tempat ibadah ka brahala di saban
kota Israil beunang ngadegkeun raja-raja
Israil anu ngajaheutan manah PANGERAN
tea, ku Raja Yosia dirugrug-rugrugkeun, altar-
altarna diharamkeun cara ngaharamkeun
altar anu di Betel tea.
20 Imamna kabeh dipeuncitan dina altar-altar
paragi maranehna ngurban, tulang-talengna
diduruk di dinya. Geus kitu Yosia mulih deui
ka Yerusalem.
21 Raja Yosia marentahkeun supaya jalma-
jalma kabeh nekanan deui Paska pikeun
ngamulyakeun PANGERAN Allahna, nurutkeun
kamistian anu kaungel dina Kitab Perjangjian
jeung PANGERAN tea.

22 Ti jaman eta bangsa diparentah ku para
hakim, tacan aya raja Israil atawa raja Yuda
anu ngayakeun Paska cara kitu.
23 Kakara harita, jaman Yosia ngarajaan dina
taun kadalapan belasna, di Yerusalem aya
deui Paska.
24 Jeung supaya hukum-hukum anu
kaungel dina kitab anu ku Imam Agung Hilkia
kapanggih di Bait Allah tea bisa digumatikeun,
jalma-jalma tukang manggil arwah jeung
tukang-tukang torah ku Raja Yosia diusiran ti
Yerusalem jeung ti sakuliah Yuda, geus kitu
anjeunna miceunan sakabeh dewa rumah
tangga, arca-arca, jeung barang-barang
paranti nyembah ka dewa-dewa.
25 Kakara harita aya raja anu sakitu suhudna
ka PANGERAN, ngabdi sabudi pangarti,
ngawula kalawan iklas, sakuat-kuat nekanan
Hukum Musa. Tur sanggeus anjeunna teu aya
deui raja anu saperti kitu.
26 Parandene kitu ngagolakna bendu
PANGERAN ka Yuda ku karana kadorakaan
Raja Menase bareto nepi ka nyundut manah
Mantenna, henteu lemper.
27 Mana PANGERAN lajeng nimbalan, "Najan
Yuda ge rek disingkirkeun ti payuneun
Kami cara nyingkirkeun Israil. Kitu deui
Yerusalem jeung ieu Bait Kami, najan ku
Kami geus dipilih jeung dipeting dijadikeun
tempat paranti ngabakti ka Kami, mo burung
dipiceun!"

28 Carita Raja Yosia salian ti eta kaungel dina
Kitab Babad Raja-raja Yuda.
29 Pupusna lantaran kasambut perang di
Megido, waktu megat Piraon Neko sabaladna
ti Mesir anu keur maju ka Walungan Eprat rek
ngabantu perang ka raja Asur.
30 Layonna diangkat kana kareta, ku
mantri-mantrina dibawa ka Yerusalem,
dimakamkeun di makam karajaan. Sanggeus
anjeunna pupus, urang Yuda ngangkat Yoahas
putrana jadi raja.
31 Yoahas jadina raja Yuda dina yuswa
dua puluh tilu taun, calikna di Yerusalem,
ngarajaanana tilu bulan. Ibuna nya eta
Hamutal binti Yermia ti Libna.
32 Lampahna nirca ti PANGERAN nurutan
lampah karuhun-karuhunna.
33 Marentahna kandeg kaburu ditangkep ku
Piraon Neko ti Mesir, dipanjara di Ribla di
tanah Hamat, tur nagara Yuda didengda kudu
mayar ku perak 3.400 kilo jeung emas tilu
puluh opat kilo.
34 Piraon Neko tuluy ngangkat Elyakim
putra Yosia keneh, jadi raja Yuda ngaganti
Raja Yosia, sarta jenenganana dilandi jadi
Yoyakim. Ari Yoahas ku Piraon Neko terus
diboyong ka Mesir nepi ka pupusna di ditu.
35 Raja Yoyakim narik pajeg ti rahayat,
gedena nurutkeun kakayaan masing-masing,
pikeun naekkeun jumlah upeti anu dipundut
ku raja Mesir.

36 Yoyakim mimiti jadi raja Yuda dina yuswa
dua puluh lima taun, calikna di Yerusalem,
marentahna sabelas taun. Ari ibuna nya eta
Sebuda binti Pedaya ti Ruma.
37 Lampahna nirca ti PANGERAN, nulad
kalakuan karuhunna.

# 24
1 Sanggeus Yoyakim jadi raja, nagara
Yuda ditempuh ku Raja Nebukadnesar
ti Babul. Yoyakim taluk terus ngawula
meunang tilu taun tuluy mungkir, baha ka
Nebukadnesar.
2 PANGERAN ka Yoyakim ngadatangkeun
gorombolan-gorombolan urang Babul, urang
Siria, urang Moab, jeung Amon, marawa
pakarang sina ngagempur Yuda, sakumaha
timbalana-Na anu diandikakeun ka para nabi,
abdi-abdi-Na.
3 Pang kitu teh sabab PANGERAN geus
ngandika baris nyingkirkeun urang Yuda
ti payuneuna-Na, temahna tina dosa Raja
Menase,
4 pangpangna ku sabab eta raja geus
maehan mangpirang-pirang rahayat anu
teu salah. Kajahatan Menase anu ieu ku
PANGERAN teu dipaparin ampun.
5 Hal Raja Yoyakim salian ti eta kaungel dina
Kitab Babad Raja-raja Yuda.
6 Sanggeus Yoyakim pupus tuluy diganti ku
Yoyakin, putrana.
7 Ari raja Mesir sabaladna geus tara budal
deui ti nagarana, lantaran tanah-tanah

bawahan Mesir ti semet Walungan Eprat nepi
ka wates tanah Mesir beulah kaler geus aya
dina cangkingan raja Babul.
8 Yoyakin mimiti jadi raja Yuda dina yuswa
dalapan belas taun, calikna di Yerusalem,
marentahna tilu bulan. Jenengan ibuna
Nehusta binti Elnatan ti Yerusalem.
9 Kalakuan Yoyakin nirca ti PANGERAN cara
ramana.
10 Waktu anjeunna ngaheuyeuk, datang
perwira-perwira Raja Nebukadnesar
sabaladna ti Babul narajang Yerusalem;
Yerusalem dikepung.
11 Sabot baladna keur ngepung,
Nebukadnesar ku anjeun sumping ka
Yerusalem.
12 Raja Yoyakin katut ibuna, putra-putrana,
para kapala balad jeung para gegeden
karaton ahirna serah bongkokan ka urang
Babul. Dina taun kadalapan Nebukadnesar
jumeneng raja, Yoyakin ku Nebukadnesar
ditangkep, diasupkeun ka panjara.
13 Rajabrana Bait Allah jeung rajabrana
karaton kabeh diakut ka Babul. Kabeh
paparabotan emas anu dipidamel ku Raja
Suleman pikeun Bait Allah, ku Nebukadnesar
diruksak, bukti sakumaha timbalan
PANGERAN bareto.
14 Urang Yerusalem katut para pangagung
karajaan jeung para pamingpin, ku
Nebukadnesar diakut ka Babul dijieun

boyongan, kabehna aya sapuluh rebu
urang. Jalma-jalma patukangan oge, ka
panday-panday beusi kabeh dikerid. Anu
dikarikeun di Yuda ngan jalma-jalma anu
pangmariskinna.
15 Yoyakin oge ku Nebukadnesar diboyong
ka Babul katut ibuna, garwa-garwana,
mantri-mantrina jeung pamingpin-pamingpin
lianna ti Yuda.
16 Jalma-jalma anu parenting ku
Nebukadnesar kabeh dikerid ka Babul,
kabehna aya tujuh rebu urang. Jalma-jalma
patukangan, kaasup panday beusi, eta
ge diakut kabehna aya sarebu urang,
pangawakanana kabeh harade, surup jaradi
prajurit.
17 Ari nagara Yuda ku Nebukadnesar sina
dirajaan ku Matanya, kapiramana Yoyakin,
anu jenenganana ku Nebukadnesar dilandi
jadi Sidkia.
18 Sidkia mimiti jadi raja nagara Yuda
dina yuswa dua puluh hiji taun, calikna
di Yerusalem, marentahna sabelas taun.
Jenengan ibuna Hamutal binti Yermia ti Libna.
19 Lampah Sidkia nirca ti PANGERAN
sakumaha Raja Yoyakim.
20 PANGERAN kacida benduna, nepi ka
urang Yerusalem jeung Yuda ku Mantenna
disingkirkeun ti payuneuna-Na.

**25** 1 Sidkia baha ka Raja Nebukadnesar. Ku
sabab eta dina tanggal sapuluh bulan

sapuluh taun kasalapan Sidkia ngarajaan,
Raja Nebukadnesar ti Babul nyandak baladna
nempuh Yerusalem. Baladna masanggrahan
di luareun nagara tuluy nyarieun benteng,
Yerusalem ditingker sakurilingna.
2 Ari ditingkerna nepi ka taun sawelas Sidkia
jadi raja.
3 Dina tanggal salapan bulan opat taun eta,
keur meujeuhna nagara geus teu boga pisan
dahareun,
4 kuta nagara bedah. Ari prajurit-
prajurit, sakitu ku balad Babul ditingker
sakurilingna teu burung barisa molos kalabur
sapeupeuting, jalanna ka kebon raja ngaliwat
gapura anu brasna ka jalan anu kahapit ku
dua kuta, terus kalabur ka Lebak Yordan.
5 Tapi diudag ku balad Babul. Raja Sidkia
kasusul di tanah lapang di wewengkon Yeriho,
ditaringgalkeun ku baladna.
6 Sidkia dicerek dibawa ka Ribla, dijogokeun
ka Raja Nebukadnesar. Ku Raja Nebukadnesar
dihukum.
7 Putra-putrana dipeuncitan sina disaksian
ku anjeunna. Sidkia ku Nebukadnesar dicokel
socana, tuluy dirante jeung dibawa ka Babul.
8 Dina tanggal tujuh bulan lima taun
kasalapan belas Raja Nebukadnesar
ngarajaan nagara Babul, Nebusaradan anu
pangkatna juru nasehat raja jeung panglima
perang, datang ka Yerusalem.

9 Bait Allah, karaton, kitu deui imah
jelema-jelema anu parenting di Yerusalem ku
manehna beak dihuru.
10 Ari kuta-kuta Yerusalem dibongkar ku
serdadu-serdaduna.
11 Rahayat anu kari keneh di eta nagara,
patukangan-patukangan sakarina, jeung
jalma-jalma anu geus barelot ka urang Babul,
ku Nebusaradan dikerid ka Babul.
12 Anu ditinggalkeun di Yuda ngan jelema-
jelema anu pangmariskinna, anu teu baroga
naon-naon, dititah digarawe di kebon-kebon
anggur jeung ngolah tanah.
13 Tihang-tihang tambaga, padati-padati
anu di Bait Allah, jeung tatalagaan tambaga,
ku urang Babul diruksak diparotongan,
tambagana diakut ka Babul.
14 Malah sodok-sodok, wadah-wadah lebu
paragi ngagosokan altar, pakakas paragi
ngurus lampu-lampu, wadah-wadah paragi
nandean getih sato kurban, parukuyan-
parukuyan katut paparabotan tina tambaga
paranti upacara ibadah, kabeh diakut.
15 Barang-barang tina emas atawa perak,
jeung pinggan-pinggan laleutik katut
piring-piring wadah ruhak teu dikarikeun,
kabeh diakut.
16 Barang-barang tina tambaga beunang
Raja Suleman ngadamel pikeun Bait Allah,
nya eta pilar anu dua, padati-padati, jeung

tatalagaan, lamun tambagana ditimbang geus
moal bisa katimbang ku loba-lobana.
17 Pilar anu dua tea ukuranana sarua,
masing-masing luhurna dalapan meter, dina
pucukna make mamakutaan tina tambaga
keneh anu jangkungna masing-masing
sameter tilu puluh senti, tur eta mamakutaan
teh masing-masing dihias sakurilingna ku
dadalimaan tina tambaga keneh.
18 Sanggeus kitu eta panglima Nebusaradan
teh nangkep Imam Agung Seraya, Sepanya
imam kadua, jeung tilu urang gegeden Bait
Allah.
19 Ari ti kota anu ditangkep teh nya eta hiji
kapala anu nyangking pasukan-pasukan,
lima urang juru nasehat raja anu araya
keneh di kota, hiji pangbantu panglima purah
ngasup-ngasupkeun rahayat jadi prajurit,
jeung genep puluh urang deui jalma-jalma
anu parenting.
20 Kabeh ku Nebusaradan dibawa ka raja
Babul anu keur calik di Ribla,
21 di wewengkon nagara Hamat. Eta
jelema-jelema ku raja Babul disiksa di dinya
tuluy kabeh dipaehan. Jadi urang Yuda
teh dieuweuhkeun ti tanahna, dikerid ka
pangboyongan.
22 Sanggeusing kitu Nebukadnesar raja
Babul ngangkat Gedalya bin Ahikam incu
Sapan jadi gupernur nagara Yuda, sina

nguruskeun jelema-jelema anu henteu
diboyong ka Babul.
23 Barang hal eta kadarengeeun ku para
perwira jeung para prajurit anu henteu taraluk
ka urang Babul, seug maranehna narepungan
Gedalya di Mispa. Eta perwira-perwira teh
nya eta Ismail bin Netanya, Yohanan bin
Kareah, Seraya bin Tanhumet ti Netopa, jeung
Yaasanya ti Maaka.
24 Saur Gedalya ka maranehna, "Aranjeun
teu kudu sieun ku ponggawa-ponggawa
urang Babul, sing jarongjon di ieu tanah,
kaula nanggung aranjeun salamet asal kersa
kumawula ka raja Babul."
25 Tapi dina bulan katujuh taun eta, Ismail
bin Netanya incu Elisama anu kaasup
kulawarga raja, datang ka Mispa jeung
baturna sapuluh urang, maehan Gedalya,
kitu deui urang Israil jeung urang Babul anu
harita keur araya di Gedalya, diparaehan.
26 Geus kitu sakabeh urang Israil, anu
beunghar, anu miskin, nyalingkir ti dinya
jeung panglima-panglima pasukan tea,
kalabur ka Mesir, sabab sarieuneun dibales ku
urang Babul.
27 Sanggeus raja Babul diganti ku Ewil
Merodak, Yoyakin raja Yuda ku eta raja
dikaluarkeun ti panjara, sabab karunyaeun.
Dikaluarkeunana dina tanggal dua puluh tujuh
bulan dua belas, nincak kana tilu puluh tujuh
taunna Raja Yoyakin aya di pangboyongan.

28 Ewil Merodak kacida darehdehna ka
anjeunna, nepi ka maparin kalungguhan anu
mulya, leuwih mulya ti batan kalungguhan
anu dilelerkeun ka raja-raja boyongan lianna
anu papada diboyong ka Babul.
29 Anggoanana ti panjara disalin, sarta
saumur-umur tara towong tuang sameja
jeung raja,
30 tur kaperluan anjeunna sapopoe
salawasna dicukup.

# 1 Tawarikh

**1** [1] Adam puputra Set. Set puputra Enos.
Enos puputra Kenan.
[2] Kenan puputra Mahalalel. Mahalalel puputra
Yared.
[3] Yared puputra Hanok. Hanok puputra
Metusalah. Metusalah puputra Lamek.
[4] Lamek puputra Enoh. Enoh puputra Sem,
Ham jeung Yapet.
[5] Yapet puputra Gomer, Magog, Madai,
Yawan, Tubal, Mesek jeung Tiras, anu
masing-masing jadi karuhun jalma-jalma anu
marake ngaran eta.
[6] Gomer nurunkeun urang Askenas, Ripat
jeung Togarma.
[7] Yawan nurunkeun urang Elisa, Sepanyol,
Siprus jeung Rodes.
[8] Ham puputra Kus, Mesir, Libia jeung
Kanaan, anu masing-masing jadi karuhun
jalma-jalma anu marake ngaran eta.
[9] Kus nurunkeun urang Seba, Hawila, Sabta,
Raama jeung Sabteka. Raama nurunkeun
urang Syeba jeung urang Dedan.
[10] (Kus puputra Namrud, jalma anu
pangheulana jadi tukang naluk-nalukkeun
dunya.)
[11] Mesir nurunkeun urang Lidia, Anam,
Lehab, Naptuh,

12 Patrus, Kasluh jeung urang Kreta anu
nurunkeun urang Pelisti.
13 Kanaan puputra Sidon, cikalna, jeung Het,
anu masing-masing jadi karuhun jalma-jalma
anu marake ngaran eta.
14 Jeung deui Kanaan teh jadi karuhun urang
Yebus, urang Emor, urang Girgas,
15 urang Hiwi, urang Arki, urang Sin,
16 urang Arwad, urang Semar jeung urang
Hamat.
17 Sem puputra Elam, Asur, Arpaksad, Lud,
Aram, Us, Hul, Geter jeung Mesek, anu
masing-masing jadi karuhun jalma-jalma anu
marake ngaran eta.
18 Arpaksad puputra Selah. Selah puputra
Eber.
19 Eber puputra dua urang, nu saurang
dingaranan Peleg, lantaran jaman eta
pangeusi dunya dipecah; nu saurang deui
Yoktan.
20 Yoktan nurunkeun urang Almodad, Selep,
Hasar Mawet, Yarah,
21 Hadoram, Usal, Dikla,
22 Ebal, Abimael, Syeba,
23 Opir, Hawila jeung Yobab.
24 Silsilah ti Sem nepi ka Abram nya eta:
Sem, Arpaksad, Selah,
25 Eber, Peleg, Rehu,
26 Serug, Nahor, Terah
27 jeung Abram atawa mashurna Ibrahim.
28 Ibrahim puputra dua, Ishak jeung Ismail.

29 Putra-putra Ismail jaradi lulugu dua belas
kaom, nya eta kaom Nebayot (ngalap ngaran
putra Ismail anu cikal), kaom Kedar, kaom
Adbel, kaom Mibsam,
30 kaom Misma, kaom Duma, kaom Masa,
kaom Hadad, kaom Tema,
31 kaom Yetur, kaom Napis jeung kaom
Kedma.
32 Ibrahim kagungan parekan, ngaranna
Ketura. Ti ieu parekan meunang putra-putra
lalaki, Yoksan, Medan, Midian, Isbak jeung
Suah. Yoksan puputra dua, Syeba jeung
Dedan.
33 Midian puputra lima: Epa, Eper, Hanok,
Abida jeung Eldaa.
34 Ishak putra Ibrahim puputra dua, Esau
jeung Yakub.
35 Esau puputra Elipas, Rehuel, Yehus, Yalam
jeung Korah.
36 Elipas jadi karuhun kaom Tman, kaom
Omar, kaom Sepi, kaom Gatam, kaom Kenas,
kaom Timna jeung kaom Amalek.
37 Rehuel jadi karuhun kaom Nahat, kaom
Serah, kaom Syama jeung kaom Misa.
38 (1:38-42) Pribumi tanah Edom kabeh
turunan putra-putra Seir anu ngaranna
masing-masing: Lotan, anu jadi karuhun bani
Hori jeung bani Homam. Saderek Lotan istri,
nya eta Timna. Sobal, karuhun bani Alwan,
bani Manahat, bani Ebal, bani Sepi, bani
Onam. Sibeon, puputra Aya jeung Ana. Ana

puputra Dison karuhun bani Hamran, bani
Esban, bani Yitran, bani Keran. Eser, karuhun
bani Bilhan, bani Saawan, bani Yakan. Disan,
karuhun bani Us, bani Aran.
39 (1:38)
40 (1:38)
41 (1:38)
42 (1:38)
43 (1:43-50) Samemeh di Israil aya raja,
di tanah Edom geus aya raja, gunta-ganti
nurutkeun waktu masing-masing, nya eta:
Bela bin Beor, ti Dinhaba. Yobab bin Serah, ti
Bosra. Husam, ti wewengkon Tman. Hadad
bin Bedad, anu ngelehkeun urang Midian
di Moab, ti Awit. Samla, ti Masreka. Saul,
ti Rehobot sisi walungan. Baal Hanan, bin
Akbor. Hadad, ti Pahi, (garwana Mehetabel
binti Matred putu Mesahab).
44 (1:43)
45 (1:43)
46 (1:43)
47 (1:43)
48 (1:43)
49 (1:43)
50 (1:43)
51 Urang Edom jadi sababaraha kaom nya
eta: Kaom Timna, kaom Alwa, kaom Yetet,
52 kaom Oholibama, kaom Ela, kaom Pinon,
53 kaom Kenas, kaom Tman, kaom Mibsar,
54 kaom Magdiel jeung kaom Iram.

**2** 1 Yakub puputra dua belas: Rubin, Simeon,
Lewi, Yuda, Isaskar, Sebulun,
2 Dan, Yusup, Binyamin, Naptali, Gad, Aser.
3 Yuda putrana lima, tilu ti garwana anu
jenengan Batsua urang Kanaan, nya eta Er,
Onan jeung Sela. Er, anu cikal, ku sabab
lampahna kacida gorengna, ku PANGERAN
dicabut nyawana.
4 Dua urang deui putrana ti garwana anu
jenengan Tamar (tadina mantu), nya eta
Peres jeung Serah.
5 Peres puputra dua nya eta Hesron jeung
Hamul.
6 Serah saderekna puputra lima nya eta
Simri, Etan, Heman, Kalkol jeung Darda.
7 Akan bin Karmi salah sahiji turunan
Serah nyokot barang larangan, nya eta
barang jarahan keur PANGERAN, nepi ka
ngabahlakeun ka urang Israil.
8 Etan puputra Asarya.
9 Hesron puputra Yerahmel, Ram jeung
Kaleb.
10 Ari runtuyan ti Ram nepi ka Isai nya eta:
Ram, Aminadab, Nahson (pangnyongcolangna
di kaom Yuda),
11 Salmon, Boas,
12 Obed jeung Isai.
13 Isai puputra tujuh, pareleanana: Eliab,
Abinadab, Syama,
14 Netanel, Radai,
15 Osem jeung Daud.

16 Putrana anu istri nya eta Seruya jeung
Abigail. Seruya binti Isai puputra tilu: Abisai,
Yoab, Asahel.
17 Abigail binti Isai carogean ka Yeter turunan
Ismail, puputra Amasa.
18 Kaleb bin Hesron nikah ka Asuba, puputra
Yeriot, awewe. Yeriot puputra tilu: Yeser,
Sobab jeung Ardon.
19 Asuba tilar dunya, Kaleb nikah deui ka
Eprat, tuluy puputra Hur.
20 Hur puputra Uri, ari incuna ngaranna
Besalel.
21 Dina yuswa genep puluh taun Hesron
nikah deui ka putra Mahir saderek Gilad, tuluy
puputra Segub.
22 Segub puputra Yair. Yair nyekel dua puluh
tilu kota di wewengkon Gilad.
23 Tapi wilayahna aya anu direbut ku dua raja
ti karajaan Gesur jeung Aram. Genep puluh
kota karebut kaasup desa Yair jeung Kenat
katut kota-kota laleutik anu dareukeutna.
Pribumi urang dinya kabeh turunan Mahir
bapana Gilad.
24 Sanggeus Hesron pupus, Kaleb putrana
nikah ka Eprat urut garwa ramana, puputra
Ashur anu ngadegkeun kota Tekoa.
25 Yerahmel, putra Hesron anu cikal puputra
lima: Ram cikalna, Buna, Oren, Osem jeung
Ahia.

26 (2:26-27) Ram puputra tilu: Maas, Yamin
jeung Eker. Ti Atara, garwana anu saurang
deui, Yerahmel puputra Onam.
27 (2:26)
28 Onam puputra dua: Samai jeung Yada.
Samai puputra dua: Nadab jeung Abisur.
29 Abisur nikah ka Abihail, puputra dua:
Ahban jeung Molid.
30 Nadab saderek Abisur puputra dua: Seled
jeung Apaim; Seled tilar dunya jeung teu
putraan.
31 Apaim puputra Yishi, Yishi puputra Sesan.
Sesan puputra Ahlai.
32 Yada saderek Samai puputra dua: Yeter
jeung Yonatan. Yeter tilar dunya jeung teu
putraan.
33 Yonatan puputra dua: Pelet jeung Sasa.
Sakitu kabehna turunan Yerahmel.
34 (2:34-35) Sesan putrana istri wungkul,
nu saurang ditikahkeun ka gandekna ngaran
Yarha urang Mesir, anakna hiji ngaran Atai.
35 (2:34)
36 Runtuyan ti Atai nepi ka Elisama nya eta:
Atai, Natan, Sabad,
37 Eplal, Obed,
38 Yehu, Asarya,
39 Heles, Elasa,
40 Sismai, Salum,
41 Yekamya, Elisama.

42 Putra Kaleb anu cikal, saderek Yerahmel,
nya eta Mesa. Mesa puputra Sip. Sip puputra
Maresa. Maresa puputra Hebron.
43 Hebron puputra opat: Korah, Tapua,
Rekem jeung Sema.
44 Sema puputra Raham, Raham puputra
Yorkam. Rekem saderek Sema puputra
Samai,
45 Samai puputra Maon, Maon puputra
Betsur.
46 Kaleb ti Epa parekanana puputra tilu:
Haran, Mosa jeung Gases. Haran oge
kagungan putra, ngaranna Gases.
47 (Aya hiji jalma jenengan Yahdai, puputra
Regem, Yotam, Gesan, Pelet, Epa jeung
Saap.)
48 Ti Maaka, parekanana anu kadua Kaleb
puputra Seber jeung Tirhana.
49 Saterusna ti parekan nu eta keneh Kaleb
puputra dua deui: Saap jeung Sewah;
Saap ngadegkeun kota Madmana, Sewah
ngadegkeun kota Makbena jeung Gibea. Putra
Kaleb anu istri nya eta Aksa.
50 Anu ieu oge turunan Kaleb keneh, nya
eta: Sobal, putra Hur (putra Kaleb anu cikal)
ti Eprat, garwana, anu ngadegkeun Kiryat
Yarim.
51 Putra Hur anu kadua nya eta Salma, anu
ngadegkeun kota Betlehem. Putra Hur anu
katilu nya eta Herep, anu ngadegkeun kota
Bet Gader.

52 Sobal anu ngadegkeun kota Kiryat Yarim
tea jadi karuhun urang Haru, anu ngeusian
saparo kota Menuhot,
53 oge jadi karuhun warga-warga anu
maratuh di Kiryat Yarim, nya eta urang Yitri,
urang Puti, urang Suma jeung urang Misra.
(Aya oge jalma-jalma ti eta warga-warga anu
maratuh di kota Sora jeung Estaol.)
54 Salma, anu ngadegkeun kota Betlehem
tea jadi karuhun urang Netopa, urang Atrot
Bet Yoab jeung urang Sori, nya eta salah
sahiji kaom ti dua kaom anu maratuhna di
Manahat.
55 (Aya anu maratuhna di kota Yabes, nya
eta: urang Tira, urang Simat jeung urang
Sukat, kabeh kaasup bangsa Keni anu
pacorok jodo jeung urang Rekab, tur kabeh
jalma-jalma ahli kana tulas-tulis jeung ahli
nyutat.)

**3** 1 (3:1-3) Berendelan putra-putra Daud
nurutkeun parelean yuswana masing-
masing, anu diowokeunana waktu anjeunna
ngarajaan di Hebron: Amnon, ibuna Ahinoam
ti Yisrel. Daniel, ibuna Abigail ti Karmel.
Absalom, ibuna Maaka putra Raja Talmai ti
Gesur. Adonia, ibuna Hagit. Sepaca, ibuna
Abital. Itream, ibuna Egla.
2 (3:1)
3 (3:1)
4 Genepanana diowokeun di Hebron, waktu
Daud ngarajaan di dinya anu lilana tujuh taun

genep bulan. Sanggeus anjeunna ngarajaan
di Yerusalem anu lilana tilu puluh tilu taun,
5 anjeunna puputra deui tur loba. Ti garwa
anu jenengan Batseba binti Amiel puputra
opat: Sima, Sobab, Natan jeung Suleman.
6 Salapan deui putrana nya eta: Yibhar,
Elisua, Elpelet,
7 Nogah, Nepeg, Yapia,
8 Elisama, Elyada jeung Elipelet.
9 Kajaba ti eta rea keneh putrana anu ti
parekan-parekan. Putrana nu istri, hiji, Tamar.
10 Runtuyan turunan Raja Suleman nya eta:
Rehabam, putrana. Rehabam puputra Abiam,
Abiam puputra Asa, Asa puputra Yosapat,
11 Yosapat puputra Yehoram, Yehoram
puputra Ahasia, Ahasia puputra Yoas,
12 Yoas puputra Amasia, Amasia puputra
Usia, Usia puputra Yotam,
13 Yotam puputra Ahas, Ahas puputra Hiskia,
Hiskia puputra Menase,
14 Menase puputra Amon, Amon puputra
Yosia.
15 Yosia puputra opat: Yohanan, Yoyakim,
Sidkia jeung Yoahas.
16 Yoyakim puputra dua: Yoyakin jeung
Sidkia.
17 Turunan Raja Yoyakin, raja anu diboyong
ku urang Babul tea, ieu berendelanana:
Yoyakin puputra tujuh: Sealtiel,
18 Malkiram, Pedaya, Senasar, Yekamya,
Hosama jeung Nedabya.

19 Pedaya puputra dua: Serubabel jeung
Simi. Serubabel puputra dua pameget hiji
istri; nu pameget: Mesulam jeung Hananya,
nu istri: Selomit.
20 Aya deui putrana lima urang: Hasuba,
Ohel, Berekya, Hasadya jeung Yusab Hesed.
21 Hananya puputra dua: Pelaca jeung
Yesaya. Yesaya puputra Repaya, Repaya
puputra Arnan, Arnan puputra Obaja, Obaja
puputra Sekanya.
22 Sekanya puputra hiji, Semaya, ari incuna
aya lima: Hatus, Yigal, Bariah, Narya jeung
Sapat.
23 Narya puputra tilu: Elyuenai, Hiskia jeung
Asrikam.
24 Elyuenai puputra tujuh: Hodawia, Elyasib,
Pelaya, Akub, Yohanan, Delaya jeung Anani.

# 4

1 Sawatara turunan Yuda nya eta: Peres,
Hesron, Karmi, Hur jeung Sobal.
2 Sobal puputra Raya, Raya puputra Yahat,
Yahat puputra Ahumai jeung Lahad, karuhun
jalma-jalma anu maratuh di Sora.
3 (4:3-4) Putra Kaleb anu cikal ti garwana
anu jenengan Eprat nya eta Hur. Turunan Hur
ngadegkeun kota Betlehem. Hur puputra tilu:
Etam, Penuel jeung Eser. Etam puputra tilu:
Yisrel, Yisma jeung Idbas, jeung hiji putra
istri nya eta Haslelponi. Penuel ngadegkeun
kota Gedor, ari Eser ngadegkeun Husa.
4 (4:3)

5 Ashur, anu ngadegkeun kota Tekoa istrina
dua, Hela jeung Naara.
6 Ti Naara puputra opat: Ahusam, Heper,
Temni jeung Ahastari.
7 Ti Hela puputra tilu: Seret, Yishar jeung
Etnan.
8 Kos puputra Anub jeung Sobeba, karuhun
jalma-jalma anu runday ti Aharhel bin Harum.
9 Yabes, jalma anu kacida diajenanana ku
saderek-saderekna. Dijenenganan Yabes
teh ku ibuna, sabab diowokeunana kacida
nyerina.
10 Yabes neneda ka Allah Israil, piunjukna,
"Gusti, abdi nyuhunkeun berkah sareng
tanah masing seueur. Mugi abdi diraksa tina
kacilakaan anu matak nyeri." Panedana ku
Allah dimakbul.
11 Kaleb, saderek Suha, puputra Mehir. Mehir
puputra Eston.
12 Eston puputra tilu: Bet Rapa, Paseah
jeung Tehina. Tehina ngadegkeun kota Nahas.
Turunan ieu jalma-jalma maratuhna di Reka.
13 Kenas, putrana dua, Otniel jeung Seraya.
Otniel putrana dua, Hatat jeung Monotai.
14 Monotai puputra Opra. Seraya puputra
Yoab anu ngadegkeun Lebak Patukangan,
tempat jalma-jalma anu arahli barang jieun.
15 Kaleb bin Yepune putrana tilu: Iru, Ela
jeung Naam. Ela puputra Kenas.
16 Yehalalel putrana opat: Sip, Sipa, Tirya
jeung Asarel.

17 (4:17-18) Esrah putrana opat: Yeter,
Mered, Eper jeung Yalon. Mered nikah ka
Bitia putra raja Mesir, puputra hiji istri dua
pameget. Nu istri Miryam, nu pameget
Samai jeung Yisbah. Yisbah ngadegkeun kota
Estemoa. Ti istrina anu ti kaom Yuda putrana
tilu: Yered, anu ngadegkeun kota Gedor;
Heber, anu ngadegkeun kota Soko; jeung
Yekutiel, anu ngadegkeun kota Sanoa.
18 (4:17)
19 Hodia, nikahna ka saderek Naham.
Turunanana jadi bani Garmi, anu maratuhna
di kota Kehila jeung kaom Maaka, anu
maratuhna di kota Estemoa.
20 Simon putrana opat: Amnon, Rina,
Benhanan jeung Tilon. Yishi, putrana dua:
Sohet jeung Bensohet.
21 Turunan Sela bin Yuda kaasup oge:
Er, anu ngadegkeun kota Leka; Lada, anu
ngadegkeun kota Maresa; aya oge anu
maratuh di kota Bet Asbea, pagaweanana
kana ninun lenen;
22 Yokim jeung jalma-jalma anu maratuh
di kota Koseba; Yoas jeung Sarap, anu
narikahna ka awewe urang Moab, anu
saterusna maratuh di Betlehem. (Ieu catetan
geus kacida kolotna.)
23 Ieu jalma-jalma jaradi tukang nyieunan
barang gagarabah pikeun kaperluan raja,
maratuhna di kota Netaim jeung Gedera.

24 Simeon putrana lima: Nemuel, Yamin,
Yarib, Serah, jeung Saul.
25 Saul puputra Salum, Salum puputra
Mibsam, Mibsam puputra Misma.
26 Runtuyan turunan ti Misma nya eta
Hamuel, Sakur, jeung Simi.
27 Simi puputra genep belas pameget genep
istri. Tapi putra wargi-wargina mah saeutik,
ku sabab eta kaom Simeon mah henteu
sakumaha ngalobaanana cara kaom Yuda.
28 Nepi ka jaman Raja Daud turunan Simeon
maratuhna teh di kota-kota Bersyeba,
Molada, Hasar Sual,
29 Bilha, Esem, Tolad,
30 Betuel, Hormah, Siklag,
31 Bet Markabot, Hasar Susim, Betbiri, jeung
Saaraim.
32 Aya oge anu di Etam, Ain, Rimon, Token,
jeung Asan,
33 jeung di desa-desa sakurilingeunana,
terus ngidul ngetan nepi ka Baalat, tetep
renggenek di dinya tur boga silsilah sorangan.
34 (4:34-38) Jalma-jalma anu jaradi lulugu
di kaomna masing-masing nya eta: Mesobab,
Yamlek, Yosa bin Amasia, Yol, Yehu bin
Yosibya bin Seraya bin Asiel, Elyuenai,
Yaakoba, Yesohaya, Asaya, Adiel, Yesimiel,
Benaya, Sisa bin Sipi bin Alon (turunan
Yedaya, Simri jeung Semaya). Ku sabab beuki
ngalobaan,
35 (1:34)

36 (1:34)
37 (1:34)
38 (1:34)
39 seug nyebar nyaliara meh nepi ka Gerar,
ngarangon domba di hiji lebak sabeulah ti
wetan deukeut Gerar.
40 Tuluy maranggih tanah sampalan montok,
nya lega, nya aman, nya genah. Tadina anu
maratuh di dinya teh urang Ham.
41 Jaman Hiskia ngarajaan di Yuda,
maranehna ngagempur Gerar, kemah-kemah
jeung pondok-pondok urang dinya dibukbak,
pangeusina sina nyaringkah, tempatna terus
diandih, sabab di dinya loba pisan tanah
sampalan pikeun ingon-ingonna.
42 Kaom Simeon aya anu terus ngetan ka
tanah Edom lima ratus urang, diluluguan
ku anak-anak Yishi: Pelaca, Narya, Repaya,
jeung Usiel.
43 Sesa-sesa urang Amalek anu di darinya
diparaehan, tempatna diandih nepi ka
ayeuna.

**5** 1 Ari Rubin, putra Yakub anu cikal, ku
sabab ngajinahan parekan ramana,
kacikalanana dicabut diselehkeun ka Yusup.
2 Parandene kitu ari kaom anu pangkawasana
mah kaom Yuda, nepi ka aya anu jadi gegedug
ngawasaan sakabeh kaom lianna.
3 Rubin putra Yakub anu cikal putrana opat:
Hanok, Palu, Hesron jeung Karmi.

4 (5:4-6) Ieu turunan Yol, masing-masing
nurutkeun jamanna: Senaya, Gog, Simei,
Mika, Raya, Baal jeung Bera. Bera, kapala
kaom Rubin ditangkep ku Tiglat Pileser raja
Asur, terus diboyong.
5 (5:4)
6 (5:4)
7 Urang kaom Rubin anu jaradi pamingpin
golongan masing-masing nya eta: Yiel,
Jakaria
8 jeung Bela bin Asas bin Sema; eta
pamingpin warga Yol. Ieu warga maratuhna
di Arur jeung di wewengkon anu pernahna ti
dinya ngaler nepi ka Nebo jeung Baal Meon.
9 Ka wetanna maratuhna di tanah Gilad
nepi ka sisi wetan gurun keusik anu tuluyna
ka Walungan Eprat. Ingon-ingonna kacida
lobana.
10 Jaman Raja Saul, kaom Rubin merangan
jeung ngelehkeun urang Hagri nepi ka beak,
tanahna nya eta wewengkon Gilad wetan
diandih.
11 Kaom Gad maratuhna kalereun kaom
Rubin, di tanah Basan terus ngetan nepi ka
Salka.
12 Anu maratuhna di Basan, golongan anu
pangpentingna dikapalaan ku Yol. Golongan
penting anu kadua dikapalaan ku Sapam.
Golongan-golongan sejenna dikapalaan ku
Yanai jeung Sapat.

[13] Jelema-jelema sejenna ti kaom Gad, eta kaasup ka tujuh golongan ieu: golongan Mikael, golongan Mesulam, golongan Seba, golongan Yorai, golongan Yakan, golongan Siha, golongan Eber.
[14] Asal tumurunna ti Abihail bin Huri. Ari karuhunna lamun dijujut mundur nya eta: Abihail, Huri, Yaroah, Gilad, Mikael, Yesisai, Yahdo jeung Bus.
[15] Ieu golongan-golongan dikapalaan ku Ahi bin Abdiel bin Guni.
[16] Maratuhna di Basan jeung Gilad, boh di kota-kota, boh di pilemburan jeung di tanah-tanah sampalan di Saron.
[17] (Sajarah maranehna disusunna mimiti ti jaman Raja Yotam ngarajaan nagara Yuda jeung Raja Yarobam ngarajaan nagara Israil.)
[18] Kaom Rubin, kaom Gad jeung kaom Menase Wetan boga 44.760 prajurit anu geus asak latih, tabah ngagunakeun kepeng, pedang jeung jamparing.
[19] Seug merangan urang Hagri, nya eta kaom Yetur, kaom Napis jeung kaom Nodab.
[20] Perangna bari jeung percaya ka Allah, teu tinggal ti nyambat pitulung Mantenna, tur panyambatna ku Allah dimakbul, perangna unggul bisa ngelehkeun urang Hagri jeung anu ngabantuna.
[21] Ti musuhna ngarampas 50.000 onta, 250.000 domba, jeung 2.000 kalde, jaba tawanan perang 100.000 urang.

22 Musuh anu kasambut kacida lobana,
nya Allah anu ngersakeun kitu. Tempat
urut musuhna diandih, nepi ka maranehna
sorangan engkena aya anu ngaboyong.
23 Kaom Menase Wetan maratuhna di
wewengkon Basan terus ka kaler nepi ka
Baal Hermon, Senir, jeung Gunung Hermon,
lobana mangpirang-pirang.
24 Eper, Yishi, Eliel, Asriel, Yermia, Hodawia
jeung Yahdiel, jaradi pamingpin warga
masing-masing, kasohor prajurit-prajurit anu
garagah.
25 Tapi ka beh dieunakeun maranehna
jadi nirca, naringgalkeun Allah karuhunna,
ngabarakti ka aallahan-aallahan bangsa-
bangsa anu ku PANGERAN geus dieuweuhkeun
ti dinya.
26 Ku sabab kitu nagarana ku PANGERAN
disina dirurug ku Raja Pul ti Asur, anu
kawentarkeun Tiglat Pileser tea. Kaom Rubin,
kaom Gad jeung kaom Menase Wetan ku
Mantenna disina diboyong ti nagarana, sina
tetep renggenek di Halah, di Habor, di Hara,
jeung di sisi Walungan Gosan.

# 6

1 Lewi putrana tilu: Gerson, Kahat jeung
Merari.
2 Kahat putrana opat: Amram, Yishar, Hebron
jeung Usiel.
3 Amram putrana dua pameget hiji istri, nu
pameget Harun jeung Musa, nu istri Miryam.

Harun putrana opat: Nadab, Abihu, Elasar
jeung Itamar.
4 Turunan Elasar nurutkeun jamanna
masing-masing: Pinehas, Abisua,
5 Buki, Usi,
6 Serahya, Merayot,
7 Amarya, Ahitub,
8 Sadok, Ahimaas,
9 Asarya, Yohanan,
10 Asarya (anu manghuluan di Bait Allah anu
diadegkeun ku Raja Suleman di Yerusalem),
11 Amarya, Ahitub,
12 Sadok, Salum,
13 Hilkia, Asarya,
14 Seraya jeung Yosadak.
15 Jaman urang Yuda jeung urang Yerusalem
ku PANGERAN disina diboyong ku Raja
Nebukadnesar, Yosadak oge kaboyong.
16 Turunan Lewi anu tilu tea nya eta Gerson,
Kahat jeung Merari,
17 masing-masing puputra. Gerson puputra
Libni jeung Simei;
18 Kahat puputra Amram, Yishar, Hebron
jeung Usiel;
19 Merari puputra Mahli jeung Musi.
20 Turunan Gerson nya eta: Libni puputra
Yahat, Yahat puputra Sima,
21 Sima puputra Yoab, Yoab puputra Ido, Ido
puputra Serah, Serah puputra Yatrai.
22 Turunan Kahat nya eta: Aminadab puputra
Korah, Korah puputra Asir,

23 Asir puputra Elkana, Elkana puputra
Ebyasap, Ebyasap puputra Asir,
24 Asir puputra Tahat, Tahat puputra Uriel,
Uriel puputra Usia, Usia puputra Saul.
25 Elkana putrana dua: Amasai jeung Ahimot.
26 Turunan Ahimot nya eta: Elkana puputra
Sopai, Sopai puputra Nahat,
27 Nahat puputra Eliab, Eliab puputra
Yaroham, Yaroham puputra Elkana.
28 Samuel putrana dua: Yol cikalna jeung
Abia rayina.
29 Turunan Merari nya eta: Mahli puputra
Libni, Libni puputra Simei, Simei puputra Usa,
30 Usa puputra Sima, Sima puputra Hagia,
Hagia puputra Asaya.
31 Sanggeus Peti Perjangjian aya deui di
Yerusalem, Raja Daud ngangkat biduan-
biduan anu kudu nganyanyikeun lagu-lagu
pupujian di tempat ngabakti.
32 Jaman samemeh Raja Suleman
ngadegkeun Bait Allah, eta para biduan
ngajalankeun papancenna teh di Kemah
Tepangan PANGERAN, waktuna bagilir.
33 Anu diangkat kana eta papancen, garis
silsilahna kieu: Heman putra Yoel ti golongan
Kahat, pamingpin biduan giliran kahiji.
Silsilahna lamun dijujut mundur nepi ka
Yakub kieu: Heman putra Yoel, Yoel putra
Samuel,

34 Samuel putra Elkana, Elkana putra
Yeroham, Yeroham putra Eliel, Eliel putra
Toah,
35 Toah putra Sup, Sup putra Elkana, Elkana
putra Mahat, Mahat putra Amasai,
36 Amasai putra Elkana, Elkana putra Yoel,
Yoel putra Asarya, Asarya putra Sepanya,
37 Sepanya putra Tahat, Tahat putra Asir, Asir
putra Ebyasap, Ebyasap putra Korah,
38 Korah putra Yishar, Yishar putra Kahat,
Kahat putra Lewi, Lewi putra Yakub.
39 Asap, pamingpin biduan giliran kadua.
Silsilahna lamun dijujut mundur nepi ka Lewi
kieu: Asap putra Berekya, Berekya putra
Sima,
40 Sima putra Mikael, Mikael putra Baaseya,
Baaseya putra Malkia,
41 Malkia putra Etni, Etni putra Serah, Serah
putra Adaya,
42 Adaya putra Etan, Etan putra Sima, Sima
putra Simei,
43 Simei putra Yahat, Yahat putra Gerson,
Gerson putra Lewi.
44 Etan, ti golongan Merari, pamingpin
biduan giliran katilu. Silsilahna lamun dijujut
mundur nepi ka Lewi kieu: Etan putra Kisi,
Kisi putra Abdi, Abdi putra Maluk,
45 Maluk putra Hasabya, Hasabya putra
Amasia, Amasia putra Hilkia,
46 Hilkia putra Amsi, Amsi putra Bani, Bani
putra Semer,

47 Semer putra Mahli, Mahli putra Musi, Musi
putra Merari, Merari putra Lewi.
48 Turunan Lewi salian ti eta, kabeh
dibakukeun kana papancen-papancen anu
tumali jeung tempat ngabakti.
49 Harun saputra putuna dibakukeun kana
ngukus seuseungitan jeung ngaduruk kurban
dina altar, kana saniskara kawajiban di
Kamar Pangsucina, jeung purah ngurban
mangnebuskeun dosa urang Israil supaya
meunang panghampura ti Allah. Kawajiban-
kawajiban maranehna kabeh nurutkeun
katangtuan anu ti Musa, abdi Allah.
50 Parelean putra putu Harun kieu: Elasar
puputra Pinehas, Pinehas puputra Abisua,
51 Abisua puputra Buki, Buki puputra Usi, Usi
puputra Serahya,
52 Serahya puputra Merayot, Merayot
puputra Amarya, Amarya puputra Ahitub,
53 Ahitub puputra Sadok, Sadok puputra
Ahimaas.
54 Golongan Kahat anu tumurun ti Harun,
maratuhna di wewengkon beunang ngalotre
tea, anu elotna ragrag pangheulana sarta
beunangna ku kaom Lewi,
55 kaasup oge Hebron di wewengkon Yuda
katut tanah-tanah sampalan sakuriling eta,
56 iwal ti lahan-lahan jeung desa-desa
sakuriling nagara, sabab eta mah beunangna
ku Kaleb bin Yepune.

57 (6:57-59) Kota-kota anu ragrag ka
turunan Harun nya eta: Hebron kota suaka,
Yatir, kitu deui Libna, Estemoa, Hilen,
Debir, Asan jeung Bet Semes, kabeh katut
tanah-tanah sampalanana.
58 (6:57)
59 (6:57)
60 Ti wewengkon Binyamin maranehna
meunang kota Geba jeung sampalanana,
kota Alemet jeung sampalanana, kota Anatot
jeung sampalanana. Jadi tempat maratuhna
saanak incu teh kabehna tilu belas kota.
61 Golongan Kahat salian ti eta maratuhna di
wewengkon Menase Kulon, sapuluh kota anu
elotna ragrag ka maranehna, sakulawarga
sakota.
62 Golongan Gerson meunang tilu belas kota
di wewengkon Isaskar, Aser, Naptali, jeung
di Basan anu ayana di wewengkon Menase
Wetan, sakulawarga sakota.
63 Golongan Merari nya kitu keneh, meunang
dua belas kota di wewengkon Rubin, Gad
jeung Sebulun, sakulawarga sakota.
64 Ku jalan kitu kaom Lewi ti urang Israil
mareunang tempat pamatuhan katut
tanah-tanah sampalanana.
65 (Kota-kota di wewengkon Yuda,
Simeon jeung Binyamin anu ditataan bieu,
dibagikeunana kabeh ku jalan dilotre.)

66 Aya oge kulawarga-kulawarga ti golongan
Kahat anu dibarere kota jeung tanah-tanah
sampalan di wewengkon Epraim, nya eta:
67 kota Sekem, kota suaka anu ayana di
pagunungan Epraim, Geser,
68 Yokmeam, Bet Horon,
69 Ayalon jeung Gat Rimon.
70 Ti wewengkon Menase Kulon maranehna
dibere kota Aner jeung Bilam katut tanah
sampalanana sakurilingeun eta.
71 Kota-kota katut jeung tanah-tanah
sampalanana anu dibikeun ka kulawarga-
kulawarga bani Gerson nya eta: Di
wewengkon Menase Wetan: Golan di Basan
jeung Astarot.
72 Di wewengkon Isaskar: Kedes, Daberat,
73 Ramot jeung Anem.
74 Di wewengkon Aser: Masal, Abdon,
75 Hukok jeung Rehob.
76 Di wewengkon Naptali: Kedes di Galilea,
Hamon jeung Kiryat Yarim.
77 Kota-kota katut jeung tanah-tanah
sampalan anu dibikeun ka kulawarga-
kulawarga kaom Merari nya eta: Di
wewengkon Sebulun: Rimono jeung Tabor.
78 Di wewengkon Rubin wetaneun Walungan
Yordan peuntaseun Yeriho: padataran Beser,
Yahsa,
79 Kedemot jeung Mepaat.
80 Di wewengkon Gad: Ramot bilangan Gilad,
Mahanaim,

81 Hesbon jeung Yaser.

7 1 Isaskar putrana opat: Tola, Pua, Yasub
jeung Simron.
2 Tola putrana genep: Usi, Repaya, Yeriel,
Yahmai, Yibsam, jeung Semuel, kabeh jaradi
kapala kulawarga warga Tola jeung jaradi
prajurit anu kamashur. Keur jaman Raja Daud
jumlah cacah jiwana aya 22.600 urang.
3 Usi putrana hiji, Yisrahya. Yisrahya putrana
opat: Mikael, Obaja, Yoel jeung Yisia, kabeh
jaradi kapala kulawarga.
4 Anak rabina masing-masing kacida lobana,
nepi ka cacah jiwa turunanana sanggup
ngayakeun 36.000 urang prajurit.
5 Jalma-jalma kaom Isaskar anu pantes
jaradi prajurit nurutkeun catetan resmi aya
87.000 urang.
6 Binyamin putrana tilu: Bela, Beker jeung
Yediael.
7 Bela putrana lima: Esbon, Usi, Usiel,
Yerimot jeung Iri. Kabeh jaradi kapala
kulawarga kaomna, tur jaradi prajurit anu
garagah. Jalma-jalmana anu pantes jaradi
prajurit aya 22.034 urang.
8 Beker putrana salapan: Semira, Yoas,
Elieser, Elyunai, Omri, Yeremot, Abia, Anatot
jeung Alemet.
9 Nurutkeun catetan resmi, jalma-jalmana
anu pantes jaradi prajurit aya 20.200 urang.

[10] Yediael putrana hiji, Bilhan. Bilhan putrana
tujuh: Yehus, Binyamin, Ehud, Kenaana,
Yetan, Tarsis jeung Ahisahar.
[11] Kabeh jaradi kapala kulawarga kaomna
tur jaradi prajurit anu kamashur. Turunan
maranehna anu pantes jaradi prajurit aya
17.200 jelema.
[12] Aya duaan deui, kaom eta keneh nya eta
Supim jeung Hupim, duanana putra Ir. Ari
Dan putrana hiji, nya eta Husim.
[13] Naptali putrana opat: Yahsiel, Guni, Yeser
jeung Salum, kabeh incu Bilha.
[14] Menase, ti awewe urang Aram parekanana,
puputra dua, Asriel jeung Makir. Makir puputra
Gilad.
[15] Makir nikahkeun Hupim jeung Supim.
Dulur Makir anu awewe nya eta Maaka. Putra
Makir anu kadua Selopehad, ari Selopehad
putrana kabeh awewe.
[16] Ti Maaka, bojona, Makir puputra dua:
Peres jeung Seres. Peres puputra dua: Ulam
jeung Rakem.
[17] Ulam putrana hiji: Bedan. Sakitu turunan
Gilad bin Makir putu Menase.
[18] Hamoleket, saderek Gilad anu istri puputra
tilu: Ishod, Abieser, jeung Mahla.
[19] (Semida puputra opat: Ahyan, Sekem,
Likhi, jeung Aniam.)
[20] Ari turunan Epraim nya eta: Sutelah
puputra Bered, Bered puputra Tahat, Tahat
puputra Elada, Elada puputra Tahat,

21 Tahat puputra Sabad, Sabad puputra
Sutelah. Kajaba ti Sutelah aya duaan deui
putra Epraim, nya eta Eser jeung Elad, tapi
duanana tiwas dipaehan ku urang Gat waktu
keur maraling ingon-ingon urang dinya.
22 Epraim prihatin sababaraha lilana, lipur-
lipur sanggeus dilayad ku saderek-saderekna.
23 Epraim manjingan deui garwana, seug
ieu nyiram, ngalahirkeun, putrana lalaki,
dingaranan Beria, pangeling-eling kana
kacilakaan anu tumiba ka rumah tanggana.
24 Aya putra Epraim anu istri nya eta Seera.
Seera ngadegkeun kota Bet Horon Girang,
Bet Horon Hilir, jeung Usen Seera.
25 Aya deui putra Epraim anu lalaki nya eta
Repah. Repah puputra Resep, Resep puputra
Telah, Telah puputra Tahan,
26 Tahan puputra Ladan, Ladan puputra
Amihud, Amihud puputra Elisama,
27 Elisama puputra Nun, Nun puputra Yosua.
28 Ari wewengkon pamatuhanana nya
eta Betel katut pilemburan-pilemburan
sakurilingna, ka wetanna nepi ka Naaran,
ka kulonna nepi ka Geser katut kabeh
pilemburan sakurilingna, kitu deui Sekem
jeung Aya katut kabeh pilemburanana.
29 Turunan Menase maratuhna di Bet San,
Taanak, Megido jeung Dor katut kabeh
pilemburanana. Nya di dinya maratuhna
turunan Yusup putra Yakub.

30 Turunan Aser nya eta: Aser putrana opat:
Yimna, Yiswa, Yiswi, Beria; anu istri: Serah.
31 Beria putrana dua: Heber jeung Malkiel.
(Malkiel ngadegkeun kota Birsait.)
32 Heber putrana tilu: Yaplet, Somer jeung
Hotam. Anu istri: Sua.
33 Yaplet putrana tilu: Pasak, Bimhal jeung
Aswat.
34 Somer putrana tilu: Rohga, Yehuba jeung
Aram.
35 Hotam putrana opat: Sopah, Yimna, Selsa
jeung Amal.
36 Putra-putra Sopah: Suah, Harneper, Sual,
Beri, Yimra,
37 Beser, Hod, Sama, Silsa, Yitram jeung
Bera.
38 Putra-putra Yeter: Yepune, Pispa, Ara.
39 Putra-putra Ula: Arah, Haniel jeung Risya.
40 Sakitu turunan Aser, kabeh jaradi
kapala-kapala kulawarga, kaceluk-pamuk,
jalma-jalma anu petingan. Anu parantes jadi
prajurit aya 26.000 urang.

**8** 1 Binyamin putrana lima, nya eta: Bela,
cikalna, Asbel, Ahrah,
2 Noha jeung Rapa.
3 Bela puputra Adar, Gera, Abihud,
4 Abisua, Naaman, Ahoah,
5 Gera, Sepupan, Huram.
6 (8:6-7) Ehud, puputra Naaman, Ahia, Gera,
kabeh jaradi kapala karuhun jalma-jalma anu
maratuh di Geba, anu tuluyna diboyong ka

Manahat. Waktu keur diboyongna dikapalaan
ku Gera, ramana Usa jeung Amihud.
7 (8:6)
8 (8:8-9) Saharaim mirak dua bojona, Husim
jeung Baara. Geus kitu pindah ka tanah Moab
sarta nikah di dinya ka Hodes, tuluy puputra
tujuh: Yobab, Sibya, Mesa, Malkam,
9 (8:8)
10 Yus, Sakis jeung Mirma, anu jaradi kapala
kulawargana masing-masing.
11 Memeh eta, ti Husim oge aya putrana dua
nya eta Ahitub jeung Elpaal.
12 Elpaal puputra tilu: Eber, Misham jeung
Semed. Semed ngadegkeun kota Ono jeung
Lod katut lembur-lembur sakurilingna.
13 Beria jeung Sema jaradi kapala warga anu
maratuh di kota Ayalon, sarta nyingkahkeun
jalma-jalma urang kota Gat.
14 Beria puputra Ahio, Sasak, Yeremot,
15 Sebaja, Arad, Eder,
16 Mikael, Yispa jeung Yoha.
17 Elpaal puputra: Sebaja, Mesulam, Hiski,
Heber,
18 Yismerai, Yisli jeung Yobab.
19 Simei puputra: Yakim, Sikri, Sabdi,
20 Elienai, Siltai, Eliel,
21 Adaya, Beraya jeung Simrat.
22 Sasak puputra: Yispan, Eber, Eliel,
23 Abdon, Sikri, Hanan,
24 Hananya, Elam, Antotia,
25 Yipdea jeung Penuel.

26 Yeroham puputra: Samserai, Seharya,
Atalya,
27 Yaaresia, Elias jeung Sikri.
28 Kabeh jaradi kapala warga sakaruhunna-
sakaruhunna, anu turunanana maratuhna di
Yerusalem.
29 Yiel ngadegkeun kota Gibon sarta matuhna
oge di dinya. Ngaran istrina Maaka.
30 Anjeunna puputra: Abdon cikalna, Sur,
Kis, Baal, Ner, Nadab,
31 Gedor, Ahio, Seker
32 jeung Miklot. Miklot puputra Simea.
Turunan maranehna caricingna di Yerusalem
deukeut jeung pada baraya.
33 Ner puputra Kis, Kis puputra Raja Saul.
Saul puputra opat: Yonatan, Malkisua,
Abinadab jeung Esbaal.
34 Yonatan puputra Meribaal, Meribaal
puputra Mika.
35 Mika puputra opat: Piton, Melek, Tarea
jeung Ahas.
36 Ahas puputra Yoada, Yoada puputra tilu:
Alemet, Asmawet jeung Simri. Simri puputra
Mosa.
37 Mosa puputra Bina, Bina puputra Rapa,
Rapa puputra Elasa, Elasa puputra Asel.
38 Asel puputra genep: Asrikam, Bokru,
Ismail, Sarya, Obaja jeung Hanan.
39 Esek saderek Asel putrana tilu: Ulam,
Yehus jeung Elipelet.

40 Putra-putra Ulam jaradi prajurit anu
kamashur, palinter mentang jamparing. Putra
putuna anu lalaki aya saratus lima puluh
urang. Kabeh kaasup kaom Binyamin.

# 9

1 Urang Israil kabeh enggeus didaptarkeun
nurutkeun sakumaha silsilah turunanana,
tur geus dicatet dina Kitab Raja-raja Israil. Ari
urang Yuda, tina sabab dosa-dosana enggeus
dihukum dibuang ka Babul.
2 Anu pangheulana marulang ka kota-kota
asalna nya eta urang Israil golongan rahayat
biasa, para imam, urang-urang Lewi, jeung
tukang-tukang digarawe di Bait Allah.
3 Jalma-jalma ti kaom-kaom Yuda, Binyamin,
Epraim, jeung Menase, maratuhna di
Yerusalem.
4 (9:4-6) Ti kaom Yuda anu maratuhna
di Yerusalem teh aya 690 kulawarga.
Turunan anu mencarna ti Peres bin Yuda
dikapalaanana ku Utai bin Amihud bin Omri.
Imri jeung Bani oge karuhun Utai keneh.
Turunan anu mencarna ti Selah bin Yuda
di kapalaan ku Asaya. Asaya jadi kapala
kulawargana. Turunan anu mencarna ti Serah
bin Yuda dikapalaanana ku Yehuel.
5 (9:4)
6 (9:4)
7 (9:7-8) Ti kaom Binyamin anu maratuhna
di Yerusalem teh nya eta: Salu bin Mesulam
bin Hodawia bin Hasenua. Yibneya bin

Yeroham. Ela bin Usi bin Mikri. Mesulam bin
Sepaca bin Rehuel bin Yibnia.
8 (9:7)
9 Nya maranehna anu ngapalaan jalma-
jalma ti kaom Binyamin anu maratuhna di
Yerusalem anu lobana 956 kulawarga.
10 (9:10-12) Para imam anu maratuhna di
Yerusalem nya eta: Yedaya, Yoyarib jeung
Yakin. Asarya bin Hilkia, kapala urusan Bait
Allah (karuhunna nya eta Mesulam, Sadok,
Merayot jeung Ahitub). Adaya bin Yeroham,
anu karuhunna nya eta Pashur jeung Malkia.
Maasai bin Adiel, anu karuhunna Yahsera,
Mesulam, Mesilemit jeung Imer.
11 (9:10)
12 (9:10)
13 Imam-imam anu jaradi kapala kulawarga
kabehna aya 1.760 urang. Aranjeunna geus
tarabah ngatur saniskara pagawean urusan
Bait Allah.
14 (9:14-16) Urang Lewi anu maratuh di
Yerusalem nya eta: Semaya bin Hasub, anu
karuhunna Asrikam jeung Hasabya ti kaom
Merari. Bakbakar, Heres jeung Galal. Matanya
bin Mika, anu karuhunna Sikri jeung Asap.
Obaja bin Semaya, anu karuhunna Galal
jeung Yedutun. Berekya bin Asa bin Elkana,
anu matuhna di desa urang Netopa.
15 (9:14)
16 (9:14)

[17] Para pangawal Bait Allah anu maratuh
di Yerusalem nya eta: Salum, Akub, Talmon
jeung Ahiman. Salum jadi kapala pangawal.
[18] Nepi ka mangsa harita jalma-jalma
golongan warga maranehna ditempatkeunana
teh di lawang Gapura Raja beulah wetan.
Tadina maranehna ngawalna teh di lawang-
lawang anu brasna ka pakemahan urang
Lewi.
[19] Salum bin Kore incu Ebyasap jeung
jalma-jalma papada warga Korah, dibere
kawajiban ngajaga lawang Kemah Tepangan
PANGERAN, cara papancen karuhunna bareto
di pakemahan PANGERAN.
[20] Putra Elasar, Pinehas anu hartina: Mugia
manehna disarengan ku PANGERAN kungsi
ngapalaan maranehna.
[21] Jakaria bin Meselemya, eta oge ngajaga
lawang Kemah Tepangan PANGERAN.
[22] Anu kapilih ngajaga lawang-lawang jeung
gapura-gapura teh kabehna aya 212 urang,
anu didaptarkeunana di sadesana-sadesana.
Eta papancen baretona dijalankeun ku para
karuhunna, diayakeunana ku Raja Daud
jeung Samuel, juru tingal tea.
[23] Papancen ngajaga gapura-gapura Bait
Allah teh diteruskeunana ku maranehna
saturunanana.
[24] Gapura-gapura teh masing-masing
nyanghareupna ka kaler, ka kidul, ka kulon,

ka wetan, sarta masing-masing aya kapala
pangawalna saurang.
25 Anu ngajaraga di dinya dibantu ku
duduluranana anu maratuh di desa-desa,
ngabantuna kagiliran saminggu sewang.
26 Kapalana, anu kudu tanggung jawab aya
opatan, kabeh urang Lewi. Kajaba ti kitu
eta kapala-kapala jaga teh kudu ngurus
rohangan-rohangan Bait Allah katut ngurus
rajabranana.
27 Ku sabab kudu ngajaga Bait Allah
sarta unggal isuk kudu mukakeun gapura-
gapurana, maratuhna oge deukeut Bait
bae.
28 Papancen urang Lewi lianna, sawareh
ngarawatan parabot ngabakti; mun rek
dipake kitu deui sanggeusna, eta parabot
kudu diitung.
29 Sawareh deui kudu ngurus parabot
suci, ngurus tipung, anggur, minyak jetun,
wawangian, jeung bungbu-bungbu.
30 Tapi anu meunang ngaramu bungbu-
bungbu mah ngan golongan imam wungkul.
31 Matica, putra Salum anu cikal urang
Lewi golongan Korah, papancenna kudu
gurang-goreng keur kurbankeuneun.
32 Jalma-jalma golongan Kahat saban poe
Sabat kudu nyadiakeun roti suci teundeuneun
di Bait Allah.
33 Sawareh deui urang Lewi teh aya
anu kudu jaradi biduan di Bait Allah.

Pamingpin-pamingpin para biduan caricingna
di sababaraha babagian Bait, jeung bebas
tina papancen sejenna, sabab papancen eta
mah kudu dijalankeun beurang peuting.
34 Anu ngaran-ngaranna ditataan di luhur
bieu kabeh kapala kulawarga urang Lewi
sakaruhunna-sakaruhunna masing-masing,
jeung jaradi pamingpin pangeusi kota
Yerusalem.
35 Yiel ngadegkeun kota Gibon, calikna oge
di dinya jeung Maaka, istrina.
36 Putra-putrana nya eta: Abdon cikalna,
Sur, Kis, Baal, Ner, Nadab,
37 Gedor, Ahio, Jakaria jeung Miklot.
38 Miklot puputra Simea. Turunan maranehna
maratuhna di Yerusalem, deukeut jeung pada
dulur anu sakaruhun.
39 Ner puputra Kis, Kis puputra Saul. Saul
putrana opat: Yonatan, Malkisua, Abinadab
jeung Esbaal.
40 Yonatan puputra Meribaal, Meribaal
puputra Mika.
41 Mika putrana opat: Piton, Melek, Tarea
jeung Ahas.
42 Ahas puputra Yara, Yara putrana tilu:
Alemet, Asmawet jeung Simri. Simri puputra
Mosa,
43 Mosa puputra Bina, Bina puputra Repaya,
Repaya puputra Elasa, Elasa puputra Asel.
44 Asel putrana genep: Asrikam, Bokru,
Ismail, Sarya, Obaja jeung Hanan.

**10** [1] Urang Pelisti merangan ka urang
Israil di Gunung Gilboa. Balad Israil
loba pisan anu tiwas kasambut, anu harirup
keneh kalabur, kitu deui Raja Saul sapala
putra.
[2] Tapi ku urang Pelisti diudag terus ditarajang
deui sarta harita tilu putra Saul nya eta
Yonatan, Abinadab jeung Malkisua tariwas
kasambut musuh.
[3] Di sakurilingeun Saul perang kacida
ragotna, tur anjeunna keuna ku jamparing
musuh, tatu parna pisan.
[4] Anjeunna ngalahir ka budak ngora anu
mawa pakarangna, saurna, "Cabut pedang
maneh, tubleskeun ka kami, bisi kaayaan
kami kieu katarenjoeun manten ku itu urang
Pelisti umat brahala, tangtu aratoheun."
Tapi eta budak ngora teu daekeun, kacida
teu wanieunana. Ku sabab kitu Saul nyabut
pedang nyalira, bles nubles anjeun.
[5] Nenjo Saul geus pupus, bles deuih eta
budak ngora teh nubles maneh ku pedangna,
maot di dinya.
[6] Saul jeung tilu putrana parupus sapoe
reujeung, karajaanana tamat.
[7] Urang Israil anu maratuh di Lebak Yisrel
barang ngadarenge beja yen baladna kalabur
tur Saul jeung putra-putrana parupus, tuluy
bae kalabur ti pamatuhanana, urutna diandih
ku urang Pelisti.

